Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Кесаҙна
26
АПРЕЛЬ
1990 йыл.
№ 50 (7556).

Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы








Лилиә Ғилфанова Бүздәк районының элемтә бүлексәһендә баш бухгалтер булып эшләй. Хеҙмәт һөйөүсән, ныҡышмал, ойоштороу эштәренә оҫта булған ҡыҙҙы комсорг, ВЛКСМ район комитетының бюро ағзаһы итеп һайлағандар. Ул комсомолдың XXXV конференцияһында делегат булып ҡатнашҡан.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

## Башҡорт АССР-ы Верховный Советы ҡарары

## Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөүҙе туҡтатыу тураһында

Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөү менән бәйле хәлде ҡарап һәм Дәүләт экологик экспертизаһы советының һәм СССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты эргәһендәге йәмәғәтселек советының 1989 йылдың 6 июлендәге тейешле экологик-экономик һәм юридик нигеҙләүҙең булмауы, һыу һаҡлағыс төҙөү проектында тирә-яҡ мөхиттең сифатын яҡшыртыу буйынса һалынған хәҙерге стратегияның тап килмәүе арҡаһында ошо һыу һаҡлағысын төҙөүҙең маҡсатҡа ярашһыҙ булыуы билдәләнгән ҡарарына нигеҙләнеп, Башҡорт Автономиялы Совет Социалистик Республикаһы Верховный Советы ҡарар итә:

1. Ошо ҡарарҙы ҡабул иткән мәлдән алып Ағиҙел йылғаһында Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөүҙе тыйырға.

2. Башҡорт АССР-ы Верховный Советының Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөүҙе туҡтатыу тураһында ҡарар ҡабул итеүе тураһында РСФСР Верховный Советы, РСФСР Министрҙар Советы иғтибарына еткерергә һәм уларға түбәндәге мәсьәләләрҙе хәл итеүҙе тәҡдим итергә:

Башҡорт АССР-ына Башҡортостан һыу һаҡлағысының йыйылма сметаһы менән ҡаралған социаль сфера объекттарын төҙөүгә кәрәкле материаль ресурстар һәм средстволар бүлеү, Башҡортостан һыу һаҡлағысын төҙөү һөҙөмтәһендә зыян күргән тәбиғи мөхитте, ауыл хужалығы ерҙәрен элекке хәленә ҡайтарыу тураһында;

«Башгидрострой» тресының төҙөләш ҡеүәттәрен Башҡортостан һыу һаҡлағысы төҙөү зонаһында социаль, культура-көнкүреш объекттары һәм торлаҡ төҙөлөшөн тамамлауға һәм Башҡорт АССР-ының көньяҡ райондарын үҫтереүгә файҙаланыу тураһында;

СССР Министрҙар Советының 1987 йылдың 14 июлендәге «Башҡорт АССР-ының Стәрлетамаҡ һәм Салауат ҡалаларында тирә-яҡ мөхитте һаҡлау буйынса беренсе сираттағы саралар тураһында»ғы 781-се ҡарарҙа билдәләнгән тәбиғәтте һаҡлау объекттарын төҙөүҙе финанслауҙы һәм подряд лимитын тәьмин итеү тураһында;

РСФСР Һыу хужалығы министерствоһының СССР-ҙың Гидрометеорология буйынса дәүләт комитеты менән берлектә Ағиҙел йылғаһы һыуының һәм предприятиеларҙан, хужалыҡтарҙан ағып сыға торған бысраҡ һыуҙарҙың сифатына идара итеү һәм контроллек итеүҙең автоматлаштырылған системаһын төҙөү проектын эшләүе тураһында.

3. Башҡорт АССР-ы Верховный Советының Экология һәм тәбиғи байлыҡтарҙы рациональ файҙаланыу буйынса комиссияһына Башҡорт АССР-ы Верховный Советының ошо ҡарарын үтәү барышына контролде ғәмәлгә ашырырға.

**Башҡорт АССР-ы Верховный Советы Председателе**
**М. РӘХИМОВ.**

Өфө, 1990 йыл, 17 апрель.



«Йәшлек» газетаһының махсус хәбәрсеһе булараҡ, мин Баймаҡта баҫыуҙарҙың сәсеүгә әҙерлеге менән ҡыҙыҡһындым. Әңгәмәлә ашлама ҡулланыу мәсьәләһе күтәрелде. Ошоға бәйле бер нисә вазифа кешеһенә һорауҙар менән мөрәжәғәт иттем. Әңгәмә газета уҡыусыларҙы ла ҡыҙыҡһындырыр, тип уйлайым.

# Ашлаған ер аш бирә

**Л. СӘЛӘХОВ, Баймаҡ АПО-һының баш агрономы:**

— Яҙғы баҫыу эштәрен «Йылайыр», «Сибай», «Ирәндек» совхоздары башлап ебәрҙе. Өс хужалыҡта бөтәһе 33 мең гектарҙа дым ҡапланған, шуның 22 меңен «Йылайыр» совхозы механизаторҙары башҡарҙы. Пар ерҙәре менән бергә барлығы 23 мең гектар баҫыуҙа дым ҡаплатаһы ҡалды.

«Баймаҡ» совхозында һәм Фрунзе исемендәге колхозда игенселәр бер көн генә эшләп өлгөрҙө; ужымға хатта урман зонаһындағы хужалыҡтар ҙа ашлама индерә башлағайны, уларҙа ла эш туҡталып ҡалды. Ҡар һәм ямғыр яуып торғанда, баҫыуҙа эш башҡарып булмай. Сәсеүҙе 1 майҙан һуң ғына башларға тура килер. Күпселек майҙанда игенде 15 майға тиклем сәсеп бөтөрөү күҙ уңында тотола.

Орлоҡ, тейешле кондицияға еткерелеп, бөтә культуралар буйынса ла тулыһынса әҙерләп ҡуйылған. Яртыһы — беренсе класлы.

Районда игендәр сәсеүлеге 98 мең гектар майҙанды биләй, шуның 90 меңе яҙғы культураларға ҡайтып ҡала.

Мал аҙығы культуралары 46 мең гектар сәселә. 12 меңе — күп йыллыҡ үләндәр. Быйыл 94 мең гектар йәшелсә сәселәсәк. Кәбеҫтә, һуған, кишер, ҡыҙыл сөгөлдөр, ҡыяр, помидор, редиска бөтә хужалыҡтарҙа тиерлек үҫтерелә. Ә картуфты барлыҡ колхоз-совхоздар ҙа ултырта.

Быйылғы йыл да дымлылыҡ менән ҡыуандырмаясаҡ, тигән прогноз бар. Шуға күрә баҫыуҙарға минераль ашламаны етерлек күләмдә индерергә кәрәк. Ә районға поставкалар күләме йылдан-йыл кәмей бара.

1986 йылдан анализ яһап ҡарағайныҡ, бүленгән фондтың 80 процентын ғына алыуыбыҙ асыҡланды. Ә быйылға фонд үткән йылдарға ҡарағанда яртылаш кәмегән. 7000 тонна ашлама алырға тейешбеҙ, уның да 5500 тоннаһы ғына вәғәҙә ителә.

Ә бит сәсеүгә кәм тигәндә 7500 тонна кәрәк. Быйыл, үткән йылғы ҡалдыҡ менән бергә, 4500 тонна ашлама бар. Гектарына 30 килограмм ғына тура килә. Шул уҡ ваҡытта ашлама нитрат барлыҡҡа килтерә тигән уйҙар ҙа һуңғы ваҡытта киң тарала бара.

Өс йылда беҙҙең район республикаға 50000 тонна ашлыҡ бирҙе, ә былтыр 20 район Баймаҡтан иген алды. Быйыл ундай уңыш булырмы һуң?

**Л. БАРАНОВА, Республика үҫемлектәрҙе һаҡлау станцияһының контроль-токсикологик лабораторияһы мөдире:**

— Әгәр ҙә дөрөҫ индерелһә, минераль ашлама зыян килтермәй. Былтыр 312 анализ яһалғайны. Шәкәр сөгөлдөрөндә генә нитраттың норманан артҡаны билдәле булды. Артмаҫ та ине, әгәр ваҡытынан элек йыймаһалар.

Нитраттарға контроль һәйбәт ойошторолдо. Беҙ Өфөгә республика баҫыуҙарынан килтерелгән бөтә йәшелсәне контролдә тота алабыҙ. Сит өлкәләрҙән баҙарға килгәндәре менән ҡыйыныраҡ. Уны ялыу булғанда ғына анализлайбыҙ.

Фосфор, азот ашламалары түгел, пестицидтар ҡурҡынысыраҡ. Мәҫәлән, сүп үләнен бөтөрөр өсөн гербицидтар индерелә. Бына шулар ҡурҡыныс.

**В. УРАЗЛИНА, Республика ауыл хужалығын химиялаштырыу буйынса проект-тикшеренеү станцияһының токсикология лабораторияһы мөдире:**

— Баймаҡтар дөрөҫ дәғүә ҡуя: ашламаны тупраҡ картаһында талап ителгәнсә индерергә кәрәк. Кәмерәк керетелһә, уңыш һәйбәт булмай, түккән көс юҡҡа сыға, тотонолған аҡса ла бушҡа китә. Урал аръяғына ашлама, ғөмүмән, аҙ бирелә, ә унда игенселек майҙаны ҙур. Яҡшылап тәрбиәләгәндә, мул уңыш алырға мөмкин.

Ашламаны дөрөҫ индерергә кәрәк. Беҙҙә «булғанда бүрелəй, булмағанда шүрелəй» тигән принцип урын алғылай. Улай эшләү файҙаға түгел. Индереү нормаһын да, ваҡытын да теүәл үтәргә кәрәк. Йыш ҡына шыйыҡсаны дөрөҫ яһамайҙар. Ярай ҙа, агроном контролдә тотһа. Ә белгес-агроном бармаҡ аша ҡараһа, зыян ҙур була, әлбиттә. Етмәһә, ашламаны һаҡлау шарттары ла үтәлмәй, йыш ҡына ул асыҡ һауала яткырыла.

Минераль ашламанан ҡурҡынысыраҡ нәмәләр бар — пестицидтар. Бына улар ағыу инде. Уларҙы ҡулланыуҙы һәр агроном мотлаҡ контролдә тоторға тейеш. Сәнки нитрат организмға элекһә, йыуылып сыға, ә пестицидтар туплана ғына, һәм уның йоғонтоһо шунда уҡ һиҙелмәй.

Ошонда уҡ, агрохимия хеҙмәтләндереүе бүлегендә Баймаҡ районында минераль ашлама менән килеп тыуған көсөргәнешле хәлдең сәбәбе лә асыҡланды.

Башҡортостанда ашлама ике химия заводында эшләнә: Мәләүездә һәм Салауатта. Элек республикабыҙ ашламаны уларҙан алған. Ләкин хәҙер Союз ведомствоһы ҡарары буйынса Мәләүез заводы Башҡортостан райондарын хеҙмәтләндермәй. Салауаттар ҙа күпмелер продукцияһын сит илгә, Ҡытайға оҙата. Республикабыҙ башҡа өлкәләрҙән: Балаковонан һәм Сумгаиттан онтаҡ ашлама ала. Ә Башҡортостанда склад биналары бик насар хәлдә. 36 бушатыу станцияһының 23-ө яраҡһыҙ тип табылған. Уларҙы санитар службалар яптырған. Баймаҡтағы склад та ябылған. Шуның өсөн тотҡарлыҡ килеп тыуған.

Шул уҡ ведомстволылыҡ кәртәһе. Ни өсөн беҙҙең райондар, меңәр километр юл йөрөп, күпме артыҡ аҡса түгеп алып ҡайтырға тейеш ашламаны? Мәләүез химия заводы беҙҙең республикаға продукция бирмәгәс, уны беҙҙә төҙөүҙең ни кәрәге булды икән? Шул уҡ складтарҙы заманса ҡорамалдар менән йыһазландырып төҙөү яҡшыраҡ түгел инеме ни?

Һәм килеп тыуған ауыр хәлдән ҡотолоу юлын эҙләүгә республика күләмендә лә, районда ла бөтә көстө тупларға кәрәк.

**Г. РИЗУАНОВА.**

Баймаҡ районы.

Байбулдина Земфира менән Ғарифуллина Фәйрүзә — класташтар, икеһе лә уҡыў отличницы, мәктәптә уҙғарылған бөтә сараларҙа актив ҡатнашалар.

Земфира — мәктәптең комсомол ойошмаһы секретары. Бейеү түңәрәген алып бара, үҙе лә оҫта бейей. Фәйрүзә лә иптәштәре араһында ҙур ихтирам яулаған. Һәр кемгә ярҙам ҡулы һуҙырға әҙер, уңған, ҡумыҙҙа оҫта уйнай.

**ҺҮРӘТТӘ: әхирәттәр.**

**Ю. КӘРИМОВ фотоһы.**

Ғафури районы, Сәйетбаба урта мәктәбе.

## Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты хеҙмәткәрҙәре коллективының

# МӨРӘЖӘҒӘТЕ

Беҙ, Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты ғалимдары, ғилми хеҙмәткәрҙәре, врачтар һәм бөтә эшсәндәре, Өфөлә һәм республикала экологик хәл менән нык борсолоу белдерәбеҙ. Производство һәм тирә-яҡ мөхит ғигиенаһы, промышленность токсикологияһы проблемалары һәм нефть, нефть эшкәртеү, нефть химияһы промышленносында эшләүселәрҙең һаулығын һаҡлау буйынса союзда баш (головной) институт булараҡ, ул кешеләрҙең сәләмәтлегенә янаған ҡурҡынысты башҡаларға ҡарағанда күберәк аңлай. Күп һанлы тикшеренеүҙәр нефть эшкәртеү, нефть химияһы производствоһының сиктән тыш тупланыуының ярамауын, уларҙың ҡеүәттәрен артабан арттырыуҙың юл ҡуйылғыһыҙлығын күрһәтте, уларҙың беҙ һулаған һауаны, беҙ эскән һыуҙы, беҙҙең өсөн ризыҡ үҫкән ерҙе ағыулауын, кешеләр организмына нисек йоғонто яһауын иҫбат итте. Институт республика территорияһында айырыуса зарарлы производстволар, шул иҫәптән шин заводы, ароматик углеводородтар ҡоролмалары, «Химволокно» заводын төҙөү, БВК производствоһын киңәйтеү буйынса проекттарҙы ҡәтғи кире ҡаҡты. Беҙҙең бөтә тикшеренеүҙәр һөҙөмтәләре, экспорт һығымталары юғары партия һәм совет органдарына бирелә. Үкенескә ҡаршы, институт һығымталары тәҡдим характерында һәм йыш ҡына ведомство мәнфәғәте юғарыраҡ ҡуйыла. Һуңғы 3—4 йылда беҙ тирә-яҡ мөхиттең экологик яҡтан бик насар булыуы тураһындағы мәсьәләне ныҡышмалы ҡуябыҙ. Тирә-яҡ мөхит һәм кешенең үҙ-ара мөнәсәбәттәре кризис хәлен алды. Беҙ шундай факттй билдәләргә тейешбеҙ — бөгөн йәмәғәтселек, формаль һәм формаль булмаған берекмәләр, профсоюз активистары, студенттар һәм хатта профессор М. Ғ. Сағфаров ҡулында булған бөтә мәғлүмәттәрҙе беҙҙең институт эшләгән. Ҡайһы бер иптәштәрҙең был мәғлүмәттәрҙе һәм һандарҙы ирекле файҙаланыуы үкенес тыуҙыра. Улар ҡайһы бер саҡта ысынлап та тирә-яҡ мөхитте яҡлай, ә ҡайһы бер саҡта политик амбициялар өсөн файҙаланалар, шул уҡ ваҡытта ғилми авторҙарға һылтанырға оноталар. Улай ғына ла түгел, уларҙың ҡайһы берҙәре, үҙҙәренә абруй эшләргә ынтылып, беҙҙең мәғлүмәттәрҙе институтҡа ҡаршы йүнәлтә, уны был мәғлүмәттәрҙе йәшереүҙә ғәйепләйҙәр.

Шуны әйтеүҙе кәрәкле тип иҫәпләйбеҙ: көнъяҡ һыу алғысҡа хәүеф янауы тураһында беҙ март башында уҡ иҫкәрттек. Эсәр һыуҙың фенол менән бысраныуы тураһында билдәле булыу менән, институт, бер сәғәт тә юғалтмайынса, махсус режим шарттары буйынса эшкә ирекле ҡушылды. Эсәр һыуға һигеҙ күрһәткес буйынса (нефть продукттары) тәүлек әйләнәһенә контроль ойошторолдо, институттың токсикотерапевтик бригадаһы тәүлек әйләнәһенә эшләү режимына күсте, бәүелдә фенол булыуына (республикала был анализды үткәреүсе берҙән-бер лаборатория) анализ ойошторҙо, халыҡҡа, дауалау учреждениеларына, аптекаларға эсәр һыу режимын һәм һыуҙы файҙаланыу буйынса тәҡдимдәр бирелде. Ғәҙәттән тыш комиссияға килеп тыуған хәлдә ҡарарҙар ҡабул итеүгә ярҙам иттек, медицина институты менән берлектә бысранған эсәр һыуҙың тәьҫирен асыҡлау, диагностика, дауалау, диспансерлау, реабилитациялау буйынса тәҡдимдәр эшләнек. Был көсөргәнешле көндәрҙә коллективтың бөтә фиҙакәр эшендә, йәмәғәтселек менән осрашыуҙа, тәбиғи, институт директоры, медицина фәндәре докторы Л. Н. КАРАМОВА һәм директор урынбаҫары, медицина фәндәре кандидаты Г. Г. МАКСИМОВ вәкил булды. Уларҙың эштәре һәм позицияһы тулыһынса хаҡлы. Быны илдә танылған белгестәр һәм ғалимдар (СССР һаулыҡ һаҡлау министры урынбаҫары, СССР-ҙың баш санитар врачы А. М. КОНДРУСЕВ, РСФСР-ҙың һаулыҡ һаҡлау министры урынбаҫары, РСФСР-ҙың баш дәүләт санитар врачы К. И. АКУЛОВ, Ф. Ф. Эрисман исемендәге Мәскәү гигиена ғилми-тикшеренеү институтының һыу гигиенаһы бүлеге мөдире, СССР медицина фәндәре академияһының член-корреспонденты, профессор Ю. В. НОВИКОВ, А. Н. Сысин исемендәге дөйөм һәм коммуналь гигиена ғилми-тикшеренеү институты директорының фән буйынса урынбаҫары, профессор Г. Н. КРАССОВСКИЙ, СССР медицина фәндәре академияһының хеҙмәт гигиенаһы һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты директорының фән буйынса урынбаҫары, химик матдәләрҙе нормалаштырыу буйынса секция председателе, профессор А. И. КОРБАКОВА һәм башҡалар) бәтә асыҡлығы менән раҫланы. Шуға күрә 1990 йылдың 8 апрель митингыһы резолюцияһын яҡлап, беҙҙең етәкселәрҙең эштәрен дөрөҫ баһаламау менән килешә алмайбыҙ һәм протест белдерәбеҙ.

Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты коллективы производствоны һәм тирә-яҡ мөхитте химик факторҙар йоғонтоһонан һәр ваҡыт яҡланы, яҡлай һәм яҡлаясаҡ һәм республиканың бөтә ижади потенциалын Башҡортостандың экологик проблемаларын комплекслы хал итергә йүнәлтеүҙе маҡсатҡа ярашлы тип иҫәпләй.

Беҙ һеҙҙең менән, ҡәҙерле өфөләр!

**Мөрәжәғәт Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты хеҙмәт коллективының дөйөм йыйылышында ҡабул ителде.**



# Сер асҡыстары үҙ ҡулында

Резида Кашапова, Стәрлетамаҡ дәүләт педагогия институтын тамамлағас, тыуған ауылына эшкә ҡайтты. Хәҙер бишенсе йыл инде Иҫке Ҡүл урта мәктәбендә башланғыс кластарҙа уҡыусыларға белем, тәрбиә бирә. Һайлаған һөнәрен яратып башҡарыу менән бер рәттән, Резида Мирхәйҙәровна үҙ-үҙенә лә, уҡыусыларына ла талапсан була белә. Быңдай саҡта тәжрибә менән оҫталыҡ та оҙаҡ көттөрмәй.

Резида институт белеме менән генә сикләнеп ҡала торған уҡытыусыларҙан түгел. Коллегаларының ниңдәй эш тәжрибәһенә һәр саҡ ихтирам һәм иғтибар менән ҡарай. Әгәр кәрәк тип таба икән — уны үҙ эшендә файҙалана. Был — бер. Икенсенән, ул ваҡыт менән иҫәпләшмәй педагогика фәне өлкәһендәге һуңғы ҡаҙаныштарҙы, новатор уҡытыусыларҙың уҡытыу, тәрбиә өлкәһендәге яңы ысул һәм сараларын ентекле өйрәнә. Был йәһәттән ул иң тәүҙә С. Н. Лысенкованың эш тәжрибәһенә мөрәжәғәт итте. Уны ҡуллана башлар алдынан Резиданың күңеленә ошондай шиктәр ҙә төшмәй ҡалманы: «Кеше тәжрибәһен файҙаланыу өсөн мин уҡытҡан класта ныҡлы ерлек, йә берәй таяныу нөктәһе бармы? Быны ижади эш тип атап буламы? Әллә ул ситтән алым менән ысулдарҙы яңы урынға механик рәүештә генә күсереү булып ҡалырмы?».

Бәхеткә ҡаршы, балалар терәк схемаларҙы, серле «асҡыстар»ҙы яратып ҡабул итте.

Башҡорт уҡыусыларына рус теле «серҙәрен» тиҙерәк һәм төплө өйрәтеү юлында Резиданың үҙе өсөн дә көтөлмәгән асыш булды был. Шунда ғына йәш уҡытыусы педагогик оҫталыҡтың серҙәренә төшөнөү асҡыстары үҙ ҡулында икәнлегенә ышанды.

Резида Мирхәйҙәровнаның математика дәрестәре лә ҡыҙыҡлы, йәнле үтә. Сағыштырыу, дөйөмләштереү алымдарын, күргәҙмәлелекте киңкен файҙаланыу уҡыусыларға теманы яҡшы үҙләштерергә, уларҙың фекерләү ҡеүәһен тиҙерәк үҫтерергә булышлыҡ итә.

Р. Кашапованы намыҫлы һәм яҡшы хеҙмәте өсөн коллегалары Иҫке Ҡүл урта мәктәбенең методик берекмәһе етәксеһе итеп һайланы. Уның етәкселегендә новатор уҡытыусыларҙың эш тәжрибәһе өйрәнелә.

Т. ШАҺМАНОВ.

ҺҮРӘТТӘ: Нуриман районы Иҫке Ҡүл урта мәктәбенең башланғыс кластар уҡытыусыһы Резида Кашапова уҡыусылары менән.

А. БИЛАЛОВ фотоһы.

# Күршеләргә теләк

Хөрмәтле башҡорт дуҫтар! Һеҙ беҙҙең яҡын туғандарыбыҙ, терәлеп торған күршеләребеҙ. Телдәребеҙ, моңдарыбыҙ оҡшаш. Беҙ башҡорт радиоһын тыңлайбыҙ, матбуғатын күҙәтәбеҙ, телевизорҙан тапшырыуҙарҙы ла ҡарайбыҙ. Мин үҙем күп йылдар инде «Ленинсы», хәҙер «Йәшлек» гәзитәһен алдырам. «Башҡортостан ҡыҙы» журналына ла яҙылғаным бар. Өфө миңә Ҡазан кеүек үк яҡын. БАССР-ҙың атҡаҙанған артисы Фән Вәлиәхмәтов менән дуҫтарса мөнәсәбәттәбеҙ. Һеҙҙең танылған врачығыҙ Фаил Ҡандаровта инвалид балабыҙ менән тулы дауаланыу курсын үттек. Ыҡ йылғаһының бер яғында беҙҙең ауылдар, икенсе ярында һеҙҙекеләр урынлашҡан. Тамырҙарыбыҙ уртаҡ беҙҙең. Әгәр татар, башҡорт һәм рус халыҡтары араһында сөй ҡағырға маташыусылар бар икән, халыҡ ләғнәте яуһын уларға. Мин, «Социалистик Татарстан» гәзитәһының йәмәғәт хәбәрсеһе булараҡ, был йәйҙе ТАССР-ҙың Аҙнаҡай ҡалаһынан һеҙҙең Баҡалы районындағы ил зур ауылдарҙан булған Нуғайбәккә тиклем маршрут автобусын булдырыу өсөн тәҡдим индерергә йыйынам.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының сираттан тыш VII пленумы эше менән радио аша танышым. Һеҙҙәге ижтимағи хәрәкәт тураһында үҙ фекеремде әйтергә теләйем. Батша заманында аң кимәле түбән булған крәҫтиәндәр үҙҙәрен изгән байҙарға ҡаршы көрәшеү менән генә сикләнгән. Улар бөтә батша власын төбө-тамыры менән емерергә кәрәклеген аңламаған. Һеҙҙә лә шуға оҡшаш хәл килеп тыумағанмы? Тик бер Башҡортостанды ғына үҙгәртеп ҡорорға тырышмайһығыҙмы? Беҙҙең илдәге дөйөм ижтимағи-политик система камиллаштырыуға мохтаж бит. Партия-совет хеҙмәткәрҙәренең нигеҙһеҙ рәүештә эш хаҡтары арттырылыуы, уларҙың башҡа төрлө өҫтөнлөктәргә эйә булыуы халыҡ нәфрәтен уята, власҡа һайланған яңы кешеләр ҙә шул яманаты сыҡҡан торғонлоҡ ҡалдыҡтары һаҙлығына батасаҡ. Теләһәләр-теләмәһәләр ҙә бик намыҫлы кешеләр ҙә бюрократия ҡамытын кейәсәктәр. Халыҡ йәнә айырым кешеләр ғәйепле, тип уйлаясаҡ, ә бөтә системаның етешһеҙлектәрен күҙалларлыҡ политик аңға күптәр эйә түгел әле.

Һуңғы һүҙем шул, башҡорт дуҫтар: көрәшегеҙ үҙ ерегеҙҙә генә сикләнмәйсә, ил күләмендәге ынтылыштарға барып тоташһа икән.

Х. ҒИЛӘЖЕВ, уҡытыусы. Татарстан, Аҙнаҡай ҡалаһы.

# ҺАУЫМ АРТА

Иглин районы «Алатыр» совхозы малсылары быйыл һөт етештереүҙе байтаҡҡа арттырыуға өлгәште. Мартта һәр һыйырҙан һөт алыу 37-шәр килограмға артты һәм хәҙер тәүлек һауым — 10-ар килограмм тәшкил итә. Совхоз дәүләткә һөт һатыуҙың беренсе квартал планын ваҡытынан алда 1 мартта уҡ үтәне. Әҙерләүҙәр пункттарына планда ҡаралған 3250 центнер урынына 3390 центнер һөт оҙатылды. Һөттөң сифаты юғары. Һауынсылар Зинаида Сәғәҙиева, Нина Бардина, Антонина Артемьева, Мария Чибирлева үҙ төркөмдәрендәге һәр һыйырҙан көнөнә 11 килограмм һөт һауа.

Р. ЗАКИРОВ.

# Йәштәр хәрәкәте ниндәй булырға тейеш?

«Беҙ хәҙер үҙгәртеп ҡороу барышының иң ауыр мәлен кисерәбеҙ. Тәьминәттәге етешһеҙлектәр, социаль-экономик проблемаларҙың киҫкенләшеүе, ошо сәбәпле забастовкаларҙың күбәйеүе, этник, сепарат нигеҙҙәге ҡаршылыҡтар, митингыларҙа сәләмәт башланғыс менән бергә социализмға ҡаршы идеялар ҡалҡыуы, елөйәтселектең үҫеүе. йәмғиәттең әхләҡи кимәленең түбәнәйеүе — былар бөтәһе лә бөгөнгө тормош ысынбарлығы... Ауырлыҡтарҙы еңеп сығыуға бөтә комсомолия, совет йәштәре, илебеҙ егеттәре һәм ҡыҙҙары булышлыҡ итергә тейеш».

(М. С. Горбачевтың ВЛКСМ-дың XXI съезы делегаттары менән осрашыуҙағы сығышынан).

Бөгөн комсомол шундай хәлгә етте, ул артабан ҡайҙа табан хәрәкәт итергә икәнлеген белмәй. Күптән түгел генә әле, Уставты үҙгәртһәк — эштәр көйләнер, съезд уҙғарһаҡ — бөтәһе лә үҙгәрер, тип өмөтләнә инек. Әммә, танырға кәрәк, ВЛКСМ-да һиҙелерлек үҙгәрештәр булманы, һүҙ менән эш араһындағы айырма кәмемәне, комсомол йәштәрҙең актив политик ойошмаһына әйләнмәне. Бөтә алдынғы йәмәғәт көстәре һымаҡ, ВЛКСМ-дың да һәр үҙаллы хәрәкәтте быуыусы ябыҡ, бюрократик системаға әйләнеүенә ғәжәпләнергә кәрәкмәйҙер. Үҙәкләштерелгән команда-бюрократик системаһы ҡалдырған «мираҫ» тиҙ генә ҡаҡшарлыҡ түгел әле.

Йәш быуын тиҫтәләгән йылдар буйы әҙер идеяларҙа, ҡалыплашҡан фекерҙәрҙә тәрбиәләнде, ә һәр йәһәттән камил кеше быларҙың бөтәһен дә үҙе ғазап сигеп кисерергә, үҙ аңы менән үҙләштерергә тейеш. Үкенескә ҡаршы, бөгөн дә күптәр әҙер пропаганда көтөп, әҙер хәҡиҡәттәр талап итеп йәшәй.

Һуңғы ваҡытта политик лозунгылар, декларациялар, юғары интеллектуаль аң кимәле һәм революцион фекерҙәре менән шапырыныусы формаль булмағандарҙың, реформистарҙың (асылында иһә бушатылған комсомол хеҙмәткәрҙәренең) модаға инеүе күңелде борсой. Берәүҙәр нисек итеп ВЛКСМ-дың исемен үҙгәртеү, икенселәр, тағы ниндәй йәштәр хәрәкәттәрен ойоштороу хаҡында баш вата. Әйтәйек, Йәш коммунистар союзы, бәлки, мотлаҡ кәрәктер. Әммә уны ойоштороп ҡына актив, үҙаллы политик ойошмаға әйләнербеҙ, тип ышанып булмай. Сөнки беҙгә эшмәкәрлелек, талапсанлыҡ, ныҡышмалылыҡ, иң мөһиме, эшлеклелек етешмәй.

Бөгөнгө көндә республикабыҙҙа иң киҫкенләшкән мәсьәлә — экология проблемаһы. Бына икенсе йыл инде кешеләрҙең тормошон һәм сәләмәтлеген һәләк итеүсе фажиғәле ваҡиғалар Башҡортостанды тетрәндерә. Автономиялы республикабыҙ үҙәк ведомстволарҙың нефть-химия предприятиелары ҡорбанына әйләнде. Бынан 30 йыл элек һәм унан да иртәрәк сафҡа индерелгән производстволарҙағы ҡорамалдарҙың 90 проценты иҫкергән. Предприятие эшселәренең яуапһыҙлығы, коллектив эгоизмы үҙен көндән-көн нығыраҡ һиҙҙерә.

Былтыр июндә Өфө—Оло Теләк юлында продукт үткәргес шартлауы меңәрләгән кешеләрҙең ғүмерен алып китте, шул уҡ тиклемде инвалид яһаны. Заводтарҙағы шартлауҙар, ағыулы таштандыҡтар ҡалалағы һәм тирә-яҡтағы һыуҙы, ерҙе һәм һауаны зарарлап бөтөрҙө. Ошо көндәрҙә яңы экологик һәләкәт йорттарыбыҙға ҡайғы килтерҙе. «Химпром» берекмәһендәге ағыулы химикаттарҙы һаҡлау һәм уларҙан файҙаланыу ҡағиҙәләрен боҙоу һөҙөмтәһендә ҡаланың һыу үткәргесенә фенол үтеп инеп, миллионлы ҡаланың эсәр һыуы бысранды. Хәҙерге көндә кешеләрҙең ағыуланыу осраҡтарының донъя практикаһында булмаған аналогтары билдәле. Яҡын киләсәктә яман шеш ауырыуҙарының артыу ҡурҡынысы бар.

Эскән һыуыбыҙҙың фенол менән ағыуланыуынан килеп тыуған фажиғәле хәл баш ҡала йәмәғәтселегенең эшмәкәрлеген йәнләндерҙе. Ҡала халҡының түҙемлеге һуңғы сигенә етеп шартланы. Студенттар һәм уҡыусылар экологик манифестация уҙғарырға мәжбүр булды. Бөгөнгө көндә 11 апрелдәге митингыла ҡабул ителгән программаның күп пункттары үтәлгән йәки ғәмәлгә ашырылыу стадияһында. Мәҫәлән, «Химпром» берекмәһендәге ҡайһы бер зарарлы цехтарҙы ябыу, Өфөлә озонлау станцияһын төҙөү тураһында ҡарар ҡабул итеү, Павловка һыу һаҡлағысын таҙартыу, Иштуған һыу һаҡлағысын төҙөүҙе туҡтатыу һәм башҡалар. Әммә экология өсөн көрәштә ярты юлда туҡталып ҡалыу ғәфү итерлек эш түгел. Әйтәйек, республиканың йәмәғәт ойошмалары БАССР Министрҙар Советы әҙерләгән ҡарар проектына түбәндәге талаптарҙы ла өҫтәй: Благовещенскиҙағы биохимкомбинаттың һәм Башҡортостан АЭС-ының профилдәрен үҙгәртеү, «Химпром» берекмәһендәге хлор һәм гербицид производстволарын кисекмәҫтән туҡтатыу. Республика комсомолияһы ла бынан ситтә ҡалмаҫҡа тейеш. Юғиһә бит СССР Верховный Советы экономиканы кризис хәленән сығарыу һәм уны планлаштырылған баҙар мөнәсәбәттәренә күсереү маҡсатында әҙерләгән документ проектында СССР Министрҙар Советына, башҡа бурыстар менән бер рәттән, бер ай эсендә илдәге химия һәм башҡа продукция эшләп сығарыусы һәм экология сәбәптәре буйынса ябылған производстволарҙы яңынан эшкә ҡушыу йөкмәтелә. («Комсомольская правда», 22 апрель). Колония хәленә еткерелгән республикабыҙҙа йәшәүсе халыҡтың ғүмеренә һәм сәләмәтлегенә быныҡ нимә менән янауын өҫтәмә рәүештә аңлатып тороуҙың кәрәге юҡтыр, моғайын.

Экология проблемаларын хәл итеү өсөн эҙмә-эҙлекле көрәш алып барыу Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитетының һәм «йәшелдәр» хәрәкәтенең генә эше түгел, ә бөтә йәмғиәттең, тимәк, комсомолдың да төп бурысы. Был өлкәлә айырыуса йәштәр тәпсеңәүсән, ныҡышмал булырға тейештәр. Нефтекамск ҡалаһында партия органдары һәм ҡала Советы хуплауында атом электр станцияһына ҡаршы референдум уҙғарылыуына, бөтә халыҡтың төҙөлөшкә ҡаршы тауыш биреүенә ҡарамаҫтан, ул һаман төҙөлөүен дауам итә, ә БАССР Верховный Советы һаманға хәтлем был мәсьәләлә һуңғы ҡарарға килә алмай. Ә бит былтыр көҙөн Татар АССР-ының Верховный Советы үҙҙәрендәге АЭС-ты ябыу тураһында ҡарар ҡабул итте һәм атом станцияһын төҙөү туҡтатылды. Күңелдәрҙе тетрәткән Башҡортостан атом станцияһының яҙмышы илде тетрәткәнсе хәл ителмәҫме икән? Йәштәрҙе, комсомолды ошо хәл борсорға тейеш түгелме? Бөгөнгө көндә фенол ҡорбандары булдыҡ. Атом һәләкәтенә лә юлыҡмаҫ өсөн ни эшләргә? Газета уҡыусы, һин пионермы, комсомолецмы, әллә йәш коммунисмы — ошо хаҡта етди уйла һәм хәрәкәт ит. Республиканың йәштәр газетаһы редакцияһы һеҙҙән тирә-яҡ мөхитте һаҡлау буйынса тәҡдимдәр, идеялар һәм конкрет эштәр көтә.

З. ХАНОВА.

# Иш буйынан килгән башҡорттар




1973 йылдың көҙөндә беҙгә, бер төркөм башҡорт ғалимдарына, Мордовияның баш ҡалаһы Саранскиҙа, Н. П. Огарев исемендәге Мордва дәүләт университетында, Волга буйы ономастикаһына арналған ғилми конференцияла ҡатнашырға тура килде. Ана шул ғилми форумды инеш телмәр менән асҡан саҡта Мордва университетының ректоры топонимист-белгестәргә ошондай бер үтенес менән дә мөрәжәғәт итте. Бына беҙҙең баш ҡалабыҙ Саранск, тине ул, Сура йылғаһы буйында ултыра. Әммә Сура гидронимының мәғәнәһе әле булһа асыҡланмаған. Топонимистарҙан шул хаҡта яңы һүҙ көтәбеҙ.

**Сура** тураһында мин материал туплай ҙа инем туплауын. Бигерәк тә, Өфө менән Силәбе юлын үткән һайын, әлеге конференцияла әйтелгән һүҙҙәр иҫкә төшмәй ҡалмай. Сөнки Өфөнән Силәбегә барған саҡта, Миәс менән Силәбе араһында, автомобиль юлы Сура исемле бәләкәйерәк бер йылға аша үтә. Аҙаҡ Башҡортостандың алыҫ көньяҡ-көнсығыш төбәгендә лә (Хәйбулла районында) Сура исемле йылғасыҡ булғанлығы билдәле булды. Ә инде көндәрҙән-бер көн Хәйбулла районының үҙәге Аҡъяр ауылынан башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы Рафаэль Рәхимовтан тап бына шул **сура** тамырынан яһалған гидроним тураһында мәҡәлә лә килеп төштө. Автор, профессор Ж. Ғ. Кейекбаевтың киң билдәле хеҙмәттәренә таянып, был һүҙҙе башҡорт халҡының боронғо иран телле ҡәбиләләре тармағынан эҙләй һәм, минеңсә, ғәйәт әһәмиәтле күҙәтеүҙәр яһай. Данлыҡлы һармат-алан ҡәбиләләре телендә иҫерткес эсемлекте белдергән был һүҙҙең «сура» һәм «һура» тигән ике төрлө формаһы булған, башҡорт телендәге «һыра» һүҙе нәҡ ана шул алыҫ дәүерҙәрҙән һаҡланып ҡалған.

Р. Рәхимовтың хатын уҡығас, Сура йылғалары тураһындағы мәғлүмәттәрҙе тулыландырып үтеүҙе кәрәк таптым. Сөнки Р. Рәхимов үҙ яғының Сураһын ғына күҙ уңында тота, ә Силәбе өлкәһендәге һәм Волганың уң яғындағы Сура йылғалары тураһында хәбәрҙар түгел. Әммә асылда ул Сураларҙың барсаһы ла бер үк тамырҙан булыуы күренеп тора.

Йәнә килеп, һыуҙың саф, таҙа, һалҡын булыуына ҡарап, боронғо кешеләрҙең уны тәнгә сихәт бирә торған эсемлеккә оҡшатып атауы ла бик ихтимал. Мордовия менән бәйле иҫтәлек айҡанлы әйтәһе һүҙем әлегә шул ғына.

Был юлы мин Иш йылғаһы һәм Иш буйында ултырған ҙур ҡала Ижевск атамаһы хаҡындағы күҙәтеүҙәрем менән уртаҡлашмаҡсымын. Әйткәндәй, был исемгә ҡарата ла, Мордовиялағы шул уҡ Сура һымаҡ уҡ, ҡыҙыҡһыныу ҙур. Әммә топонимик һүҙлектәрҙә ул ҡала тураһында ғәҙәттә ошондай ғына аңлатма бирелә: Ижевск — Удмуртияның баш ҡалһы, Иж (русса яҙылышы) йылғаһы буйында. Гидронимдың мәғәнәһе билдәһеҙ*. Ҡайһы бер авторҙар иһә был атамаға аңлатма бирмәй үтеүҙе хәйерлерәк күрә.

**Ижевск ҡалаһына исем биргән гидронимға килгәндә, иң элек уның яҙылышына һәм әйтелешенә иғтибар итәйек. Һуңғы ваҡытҡа тиклем миңә уның русса яҙылышы ғына билдәле ине. Карталарҙа, мәҫәлән, Иж тип күрһәтелгән ул йылға— Каманың уң ҡушылдығы. Ә инде уның төрки телдәрендәге дөрөҫ әйтелеше хаҡында ишеткән дә булманы. Ниһәйәт, бына мин ата-бабалары Иш буйында. Кама аръяғында йәшәгән башҡорттар менән һөйләшеп ултырам. Ғәжәпләнеүемдең сиге юҡ: үтә ябай һәм үтә тәбиғи ҙә баһа — юҡ, Иж түгел, ә Иш буйы!**

Үҙем Иш буйынан сыҡҡан Күгел ауылының бик һирәк осрай торған тарихын таң ҡалып тыңлайым, урыны-урыны менән ҡабат-ҡабат һорауҙар биреп, әңгәмәне дәфтәремә яҙа барам, үҙем: бәй, башҡортса Иш икән — Иш, аңлашылып тора, ә русса Иж тип әйтелеүе законлы күренеш, сөнки беҙҙең Ишбулды, Ишбулдин, Ишбирҙе, Ишбирҙин йә иһә Бишбуләк, Болаш кеүек күпме кеше исемдәре, фамилиялар, ауыл атамалары рус телендә Ижбулды, Ижболдин, Ижбердин, Бижбуляк, Булаж формаһын алып, ижек йәки һүҙ аҙағындағы һаңғырау ш яңғырау ж өнөнә әйләнеп бөткән.

Иш буйынан сығып, хәҙерге Благовар районының Таң ауыл Советы Күгел ауылында йәшәп ятыусы беҙҙең ҡәрҙәштәребеҙҙең яҙмышы менән таныштырып үтәйек. Ул ауылда беҙ Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтының археографик экспедицияһы ваҡытында, шул саҡта институттың әҙәбиәт бүлеге аспиранты Сәлауат Хөсәйенов менән икәүләп, 1986 йылдың июнендә материалдар йыйып йөрөнөк. Күгелдә хәҙер 42 йорт иҫәпләнә, башланғыс мәктәбе бар. Ауыл ҡарттары араһында Ғабдулла Таштимер улы Булатов (1914 йылда Күгелдә тыуған) иң мәғлүмәтле һәм хөрмәтле кеше булып сыҡты. Ул беҙгә бына ошоларҙы һөйләне:

— Беҙҙең ҡартатайҙар башҡорт булған. Иш буйынан, Кама аръяғынан килгән был халыҡ, Сәлиғәскәр мырҙаға придан булып. Мында Иш буйынан биш төрлө халыҡ (йәғни биш ара —Р. Ш.): Булатовтар, Ғәзелшиндәр, Бәшировтар, Ғималетдиновтар, Абдуллиндар.

Эш былай булған. Сәлиғәскәр мырҙа Иш буйына бер байға эт һатҡан. Бер ҡыҙға күҙе төшөп ҡайтҡан. Шунан өйләнгән. Ҡыҙ артынан мал урынына биреп ебәрелгән халыҡ булған бына был ауыл. Барыһы ла крепостнойҙар. Мырҙа үҙе татар булғас, башҡортто татарға күсергән үҙенең крепостнойҙарын. Хәҙер башҡорт йөрөйбөҙ, тамырыбыҙ башҡорт.

Ауылды башта Эт ауылы тип йөрткәндәр. Сәлиғәскәр мырҙа менән энеһе Усман мырҙа батшаға барғандар.*

Беҙҙең һыу буйында шундай өйбәт гөл үҫә, нindәй гөл, күк гөл, ана шул исемде бирегеҙ, тигәндәр. Күкгөл ауылы тип исем ҡушҡандар. Шунан Күгел ауылы, Күгел йылғаһы. Таң ауылы яғынан килә. Урманда шишмәһе бар. Ташсоҡор тип атала. Күгелдә әүәл ике ташлы тирмән булған. Мынауында, ауыл осонда, күпер бар ине. Шунда ҙур шүкәләр тота инек ҡыллап, ти торғайны атай мәрхүм.

ҺӨЙЛӘП китһәң, элеккеләрҙең хикмәте күп инде уның. Мына күрше ауылда Илдархан мырҙа торған. Ере ошонда тиклем. Уҫаллығы саманан сыҡҡан — халыҡтың тауыҡтарына хәтле тышаулата ине.

**Сәлиғәскәр мырҙаның өс улы булған. Ауылы берәү генә — ошо Күгел. Ерҙәре Ағарҙыға терәлеп торған, йәнә Сәрмәсәнгә, Ҡармасанға, Мәсәйгә хәтле. Таңда уның һеңлеһе Хәйәтбикә баш булып торған.**

**Мырҙаның ҡылыҡтарын һөйләп бөтөрәрлек түгел. Шулай ҙа бер тарихын яҙҙырайым әле. Сәлиғәскәр бер һуғышта ҡатнашҡан. Көндәрҙең береһендә, немецтар бик ҡыҫа башлағас, үҙе өҙәңгегә тотоноп, атына батшаны атландырып, ҡамауҙан алып сыҡҡан. Батша уға шуның өсөн ошо төбәктән биләргә ер биргән.**

Сәлиғәскәр мырҙа ошо Күгел ауылының зыяратында ерләнгән. Беҙ уның ҡәберенә зыярат ҡылдыҡ, Ғабдулла ағай менән бергәләп ҙур ҡыйынлыҡ менән мырҙаның бик яҡшы итеп яҙылған һәм биҙәлгән ҡәбер ташын эҙләп таптыҡ. Әйткәндәй, ул ҡәбер ташы эпиграфик ҡомартҡы булараҡ һаҡланырға тейеш.

Экспедициянан һуң, Өфөгә ҡайтҡас, Күгелдә ишеткән-белгәндәрҙе журналист Рәшит Биглов менән уртаҡлаштым. (Благовар районының Иҫке Абзан ауылында тыуып үҫкән). Ул минең яҙмаларымды ошондай йыр юлдары менән тулыландырҙы:

**Ағарҙы тауын менмәйсә,**
**Күгел күренмәҫ инде.**
**Үлеп гүрҙәргә кермәйсә,**
**Күң(е)лем һүрелмәҫ инде.**
**Ағарҙылар, күгелдәр,**
**Беҙҙең кеүек түгелдәр.**

— Беҙҙә шулай йырлай торғайнылар,— тине ул.

ШУНЫҺЫ мөһим: Иш тигән йылға исеме топонимияла яңғыҙ ғына булып сыҡманы. Әлеге көндә миңә йәнә ике Иш йылғаһы билдәле: уның береһе Силәбе өлкәһенең Арғаяш районында (кескәй генә йылға), икенсеһе Илеш районының үҙәге Үрге Иәркәй ауылы ултырған ерҙә уҙған быуат карталарына теркәлгән. (Был хаҡта ҡарағыҙ: Камалов А. Ә. Ер-һыуыбыҙ ни һөйләй. — «Йәшлек», 1990, 8 март).

Күренеп тора: иш башҡорт топонимияһында мәғәнәһе менән ҡуш һүҙенә бик яҡын тора. **Ҡуш йылға, ҡуш тирәк, ҡуш күл,** тигән ҡушма һүҙҙәрҙән күп кенә атамалар барлыҡҡа килгән. Ә Иш тигән йылғалар һирәк осрай. Тимәк, уның үҙенең мәғәнә нескәлеге бар. Ҡуш тигәнде мин тәбиғәттә береһе икенсеһенән әллә ни үк айырылып тормаған ике (пар) географик объектты күҙ алдына килтерәм. Ә иш булһа, мәҫәлән, ҙурыраҡ йылғаның һыңары булып килгән кесерәк йылға тураһында һүҙ баралыр, тип уйлайым, ысынлап та шулаймы? Ул хаҡта, бәлки, уҡыусылар үҙҙәренең белгәндәрен хәбәр итер.

Шулай уҡ Удмуртияның әлеге Иш буйҙары, унда йәшәгән халыҡтар тураһында ла тарихи, этнографик, географик, топонимик мәғлүмәттәрҙе тулыландыраһы бар әле. Ана бит, картаға күҙ һалыу менән үк, Иштең һул ҡушылдығы Ҡырыҡмаҫ йылғаһы, шул төбәктә Шаршаҙы (Шаршада), Илдебай (Ильдибаево), Сағанды (Чеганда) һымаҡ т ө р к и атамалар и ғ т и б а р ҙ ы йәлеп итә. Илеш районында бәғзе ауыл башҡорттары үҙҙәренең боронғо ерҙәрен Кама аръяғы менән бәйләйҙәр. *Ошо уҡ көнбайыш регионды*ң ҡайһы бер ауылдарында **бәткеләр** тигән аралар күренеп ҡала. Уныһы инде — Иш буйҙарынан арыраҡ ятҡан тарихи Вятка яҡтарына ишара. Борон башҡорттар Каманың арғы яғындағы Вятка (хәҙер Киров өлкәһе) ерҙәрендә лә ултырғандар булһа кәрәк. Ерҙең хәтер китабында — топонимияла һәр халыҡ быуындан-быуынға үҙенең эҙен һәм үҙ теленең һүҙҙәрен, үҙ тарихының сәхифәләрен ҡалдыра барған. Эҙләнеүҙәр һәм табыштар, тимәк, дауам итә.

**Рәшит ШӘКҮР.**

* Ҡарағыҙ: Никонов В. А. Краткий топонимический словарь. М., Мысль, 1966: Атаманов М. Г. Удмуртская ономастика. Ижевск. Удмуртия, 1988, 138-се бит.

* БАТШАҒА БАРЫУ — фольклор әҫәрҙәренә (риүәйәттәргә, легендаларға) хас мотив, һүҙ бында, әлбиттә, власть органдарына мөрәжәғәт итеү тураһында.



# Бөрөләр япраҡ ярһын

Сибай Башҡорт дәүләт драма театры халыҡ араһында күптән абруй ҡаҙанды инде. Хәтерҙә, бала саҡта Сибай театры спектакль менән ауылға килһә, олоһонан кесеһенә тиклем клубҡа ағылыр ине: «Сибайҙар килгән, сибайҙар». Ғөмүмән, сибайҙар — һәр ерҙә лә көтөп алынған ҡунаҡ. Хәҙер Өфөлә лә Сибай театрының афишаларын йышыраҡ күрә башлағас, күңелгә йылы булып китә. РТИ культура һарайында Сибай артистары Рәсих Ханнанов либреттоһына Р. Хәсәнов яҙған «Бөрөләр уянғанда» исемле музыкаль комедия менән тамашасыларҙы ҡыуандырҙы.

Ваҡиға беҙҙең көндәрҙә, ауылда шофер булып эшләгән Мират (Х. Ҡурсаев, РСФСР-ҙың атҡаҙанған артисы) ғаиләһендә бара. Уның ике балаһы бар. Улы Заһир (Р. Сәйфуллин, БАССР-ҙың халыҡ артисы) армиянан һуң ҡалаға китә. Хыялы — шағир булыу, ләкин ул юғары уҡыу йортона инә алмай. Уның тормошҡа еңел ҡарауы кешеләрҙә үҙенә ҡарата көләү тыуҙыра.

Ҡыҙы Гөлсөм (Р. Сәлимгәрәева, БАССР-ҙың халыҡ артисткаһы)—Заһирҙың киреһе. Ул урта мәктәп бөтөп килгән уҡыусы. Әсәһе Зөләйхә (Ә. Посопова) Гөлсөмдөң бары тик артистка булыуын теләй. Ләкин, Гөлсөм, урта мәктәпте тик 5-кә генә тамамлаһа ла, тыуған ауылында эшкә ҡалыуын белдерә. Тормошта урынын тапмаған ағаһына ла Гөлсөм һөйгән егете, ауылда шофер булып эшләгән Таһир (Р. Рәжәпов) менән ауылда ҡалырға кәңәш бирә.

Күршеләре Тәскирә (Ф. Хәсәнова, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисткаһы) — һатыусы, кейенеп-һыйпанып йөрөргә яратыусы, үҙен «төшөп ҡалғандарҙан түгел», «современный» ҡатынға һанаусы кеше. Берҙән-бер улы Тимерйәнде лә (В. Йосопов, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисы) ел-ямғыр тейҙермәй үҫтерә. Тимерйән — аҡылға бер төрлөрәк, тормошҡа еңелелпе ҡараған егет, Гөлсөмдөң класташы. Ул үҙенең фекерен бер ваҡытта ла әйтә алмай, әсәһенең фекере менән генә йәшәй. Тәскирә һаһымдың хыялы — Тимерйәнде кеше итеп, ҙур начальник яһау һәм Гөлсөмгә өйләндереү.

Гөлсөмдөң газетаға класташтары менән берлектә яҙған мөрәжәғәте уларҙың бөтә хыялдарын селпәрәмә килтерә: «Мин ауылда ҡалам. Минең атайым ғүмер буйына колхозда шофер булып эшләгән. Мин уға оҡшарға теләйем. Беҙ ер балалары һәм ергә булған мөхәббәтебеҙ көслөрәк. Һәр кем тормошта үҙ урынын табырға тейеш».

Спектакль тамамланыуын белдереп әкрен генә шаршау ябыла. Зал көслө алҡыштарға күмелә.

Йәштәр проблемаларына йөҙ менән боролған был спектаклдең исеме есеменә тап килә. Бөрөләр ваҡытында уянып, тормошта ла ваҡытында япраҡ ярһын ине.

**ҺҮРӘТТӘ:** спектаклдән бер күренеш.

**Ф. ЮЛМӨХӘМӘТОВА,**
**БДУ-ның журналистика бүлеге студенткаһы.**



# Өлгө бул...

Мин уҡытыусы булырға әҙерләнәм. Хәҙер III курста уҡып йөрөйөм. Башланғыс класс уҡытыусыһы булып эшләргә тура киләсәк. Шуға күрә үҙемдең буласаҡ уҡыусыларымды өсөн яҙылған әҙәби әҫәрҙәрҙе ҙур ҡыҙыҡһыныу һәм талапсанлыҡ менән уҡыйым. *Башланғыс кластар дәреслегенә* һәм кластан тыш уҡыу ҡулланмаһына оҙаҡ йылдар «Башҡортостан пионеры» газетаһы редакторы булып эшләгән С. Әлибаевтың шиғырҙары ла индерелгән.

Сафуан Әфтәх улы Әлибаев үҙенең балаларға тәбәп яҙған әҫәрҙәрендә тәрбиәгә ҙур иғтибар бирә. Уның әҫәрҙәрендә балаларҙың күңеленә үтеп инерлек, уларҙы аңларлыҡ һүҙҙәр күп. Әҫәрҙәре аңлайышлы, халыҡ телендә яҙылған. Уның әкиәттәрен, шиғырҙарын кескәйҙәр бик яратып тыңлай һәм уҡый. С. Әлибаевтың 1972 йылда «Мәктәп юлы» исемле китабы баҫылып сыҡты. Беренсе бүлектәге «Пионерстан — беҙҙең ил», «Дуҫтарым» шиғырҙарында шағир урға йәштәге уҡыусыларҙың көндәлек эштәре менән таныштырып ҡына ҡалмай, киләсәктә ысын хужа булыу өсөн, белем алыуҙың әһәмиәте тураһында яҙа.

Беҙ, өлкәндәр, балаларҙы матурлыҡты ярата һәм һаҡлай белергә өйрәтергә тейешбеҙ. Бына ошо хаҡта Сафуан Әлибаев үҙенең китабындағы «Ерҙең иң гүзәл сағы», «Ҡояш йәшенмәк уйнай» тигән бүлектәрендә тәбиғәттең матурлығы менән һоҡланыуын да, уны һаҡлап итеүселәргә ҡарата

# ӨМӨТӨНДӨ

«Ғүмер шулай үтерме икән...» тигән баш аҫтында Фил... хатын уҡығас («Йәшлек», 12.04), яҙмайынса булдыра алманым.

Әлбиттә, был ябай ауыл ... дөрөҫ, бөгөнгө көн ... күтәргән. Ысынлап та, ... ошондай хәлдә ... ҡалған. Ләкин, минеңсә, ... кенә лә 20 йәш... әҙергә тейеш ... Сөнки ошо гүзәл



Өфө педагогия институтының тынғыһыҙ йәштәренән торған ижтимағи факультетының бер төркөм студенттары күптән түгел Литва республикаһына сәйәхәткә барҙы. Улар Балтика буйындағы иң матур ҡалаларҙың береһе — Клайпедала йәшәне һәм шулай уҡ Паланга, Кретинга ҡалаларына сәйәхәт яһаны! Балтик диңгеҙе һоҡланғыс икән! Ваҡыттың бер генә минутын да әрәм итергә теләмәй студенттар яр буйлап йөрөнө, диңгеҙ һауаһын һуланы, Литва халҡының легендаларын тыңланы. Клайпеда ҡалаһының картиналар галереяһы, диңгеҙ музейы, мәңгелек ут эргәһендә азат итеүсе яугирҙәр һәйкәле — уларҙың күңелендә оҙаҡ һаҡланасаҡ. Сәйәхәттә булған студенттар араһында художество-графика факультетының 3-сө курсынан Р. Ишмөхәмәтов, сит телдәр факультетының 4-се курсынан А. Ишкилдина, физика-математика факультетының 2-се курсынан Р. Сәлихов, филология факультетынан Ә. Солтанғолова, Л. Хәйретдинова, А. Ғәзизова, Р. Аҡбәрова һәм башҡалар булды. Студенттар сәйәхәттән илһам һәм дәрт алып ҡайтты.

**С. ХАЖИӘХМӘТОВА,**
сәйәхәт етәксеһе.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Клайпеда ҡалаһының һүрәттәр күргәҙмәһендә; Азат итеүсе яугирҙәр һәйкәле эргәһендә улар иҫтәлегенә мәңгелек ут яна; Диңгеҙ музейынан бер күренеш.

Р. ИШМӨХӘМӘТОВ фотолары.

# Өлгө булырлыҡ ижад

Мин уҡытыусы булырға әҙерләнәм. Хәҙер III курста уҡып йөрөйөм. Башланғыс класс уҡытыусыһы булып эшләргә тура киләсәк. Шуға күрә үҙемдең буласаҡ уҡыусыларым өсөн яҙылған әҙәби әҫәрҙәрҙе ҙур ҡыҙыҡһыныу һәм талапсанлыҡ менән уҡыйым. Башланғыс кластар дәреслегенә һәм кластан тыш уҡыу ҡулланмаһына оҙаҡ йылдар «Башҡортостан пионеры» газетаһы редакторы булып эшләгән. С. Әлибаевтың шиғырҙары ла индерелгән.

Сафуан Әфтәх улы Әлибаев үҙенең балаларға төбәп яҙған әҫәрҙәрендә тәрбиәгә ҙур иғтибар бирә. Уның әҫәрҙәрендә балаларҙың күңеленә үтеп инерлек, уларҙы аңларлыҡ һүҙҙәр күп. Әҫәрҙәре аңлайышлы, халыҡ телендә яҙылған. Уның әкиәттәрен, шиғырҙарын кескәйҙәр бик яратып тыңлай һәм уҡый. С. Әлибаевтың 1972 йылда «Мәктәп юлы» исемле китабы баҫылып сыҡты. Беренсе бүлектәге «Пионерстан — беҙҙең ил», «Дуҫтарым» шиғырҙарында шағир урта йәштәге уҡыусыларҙың көндәлек эштәре менән таныштырып ҡына ҡалмай, киләсәктә ысын хужа булыу өсөн, белем алыуҙың әһәмиәте тураһында ла яҙа.

Беҙ, әҙкәндәр, балаларҙы матурлыҡты ярата һәм һаҡлай белергә өйрәтергә тейешбеҙ. Бына ошо хаҡта Сафуан Әлибаев үҙенең китабындағы «Ерҙең иң гүзәл сағы», «Ҡояш йәшенмәк уйнай» тигән бүлектәрендә тәбиғәттең матурлығы менән һоҡланыуын да, уны һәләк итеүселәргә ҡарата нәфрәтен дә йәшермәй асып бирә алған.

**Һауалар саф, ниндәй саф,**
**Зәңгәр диңгеҙ тиерлек.**
**Ҡояш менән шаярып,**
**Ҡолас ташлап йөҙөрләк,**

— тип яҙа ул «Иң гүзәл саҡ» шиғырында. «Аҡ ҡайын зары» әҫәрендә бер төркөм уҡыусыларҙың аҡ ҡайын төбөнә килеп ҙур усаҡ яғыуҙарына, уның ботаҡтарын ҡырҡып, ҡыуыш ҡороуҙарына, олонона сөйҙәр ҡағып, һутын эсеүҙәренә, төбөн ҡоротоуҙарына һәм йәш үҫентеләрен киҫеп алып, янында аҡҡан шишмәһенә сүп-сар ташлап, бысратып китеүҙәренә шағир бөтә күңеле менән тетрәнеп борсола. Бындай тәрбиәһеҙлек өсөн кем ғәйепле һуң?

Сафуан Әлибаевтың 1968 йылда сыҡҡан «Беҙҙең юлдаш — яҡты ҡояш» китабы кескәйҙәргә арналған. «Ҡояш», «Яҙ», «Ҡөҙ», «Баҡсала» шиғырҙарында ла тәбиғәтте тасуирлауға төп иғтибар бирелгән. Шағир тирә-яҡ мөхиткә ҡарата һаҡсыл булғанда ғына тормоштоң ҡәҙере буласағын тағы бер тапҡыр иҫбатлай. «Япраҡ» тигән шиғырҙы ғына алайыҡ. Был ыҡсым әҫәрҙә бәләкәй генә бер япраҡҡа дан йырлана. Ҡояшҡа ынтылыусы япраҡ һымаҡ кеше лә яҡтыға ынтылып йәшәй.

Шағир «Көнбағыш» исемле китабында кесе йәштәге балаларҙың ҡыуаныстарын, кисерештәрен, уларҙың хайуандарға һәм тәбиғәткә булған һөйөүен сағылдыра.

**Урмандың көмөш**
**һуҡмағы —**
**Серле шишмә—йылғасыҡ.**
**Һин диңгеҙгә етәм тиһәң**
**Шул һуҡмаҡтан юлға**
**сыҡ.**
**(«Йылғасыҡ»).**

Дөйөм генә алып әйткәндә, Сафуан Әлибаевтың әҫәрҙәре ҙур тәрбиәүи көскә эйә. Шиғырҙары әхләҡһеҙлеккә нәфрәтләнеү, тәбиғәткә һөйөү, Тыуған илгә тоғролоҡ һәм башҡа юғары тойғолар менән һуғарылған.

С. Әлибаевтың әҫәрҙәрен уҡығанда, буласаҡ уҡыусыларымды күҙ алдына килтерҙем. Уларҙың уҡыған йылдары ла «Мәктәп юлы» шиғырындағы һымаҡ үтһен ине. «Барыһынан яҡынырак, ҡәҙерлерәк, йондоҙҙарға илтеүсе һуҡмаҡ, изге белем юлы, яҡты өмөт-хыял менән үтер йылдар...» Мәктәп йылдарын балалар өсөн бәхетле итер өсөн иң тәүҙә уҡытыусыға камиллашырға, үҫергә, эҙләнергә кәрәк. Эш барышында гелән мәктәп стеналары эсендә генә ултырып та булмаҫ. Балалар менән ҡырға, сәйәхәттәргә йөрөргә лә тура килер. Минеңсә, балаларҙың тәбиғәткә һаҡһыҙ мөнәсәбәтендә уҡытыусылар ҙа ғәйепле. Бала атлап йөрөгән ғәзиз ерен, эскән һыуын ҡәҙерләй, һаҡлай белмәй икән, тимәк, тәрбиәсеһе өйрәтеп еткермәгән. Киләсәктә дәресттәремдә, кластан тыш эштәремдә Сафуан Әлибаевтың ижады таяныс та, терәк тә булыр, тип ышанам.

**Р. ӨМӨТҠУЖИНА,**
**Сибай педагогия училищеһының III курс уҡыусыһы.**

# Бөтә мөмкинлектәр бар бында

Өфөнөң 2-се педагогия училищеһы күптәнге уҡыу йорттарының береһе. Ике бүлектә 500-гә яҡын егет һәм ҡыҙ уҡый. Музыкаль-педагогика бүлегендә мәктәпкәсә йәштәге балалар учреждениелары һәм дөйөм белем биреү мәктәптәре өсөн музыка белгестәре, ә художество-графика бүлегендә һынлы сәнғәт һәм черчение уҡытыусылары әҙерләнә. Бында үҙ эшенә бирелгән уҡытыусылар коллективы эшләй, шуларҙың икеһе — РСФСР, уны БАССР мәктәптәренең атҡаҙанған уҡытыусыһы, күптәре халыҡ мәғарифы отличнигы исеменә лайыҡ.

Училищеның III—IV курс уҡыусылары мәктәптәрҙә һәм мәктәпкәсә йәштәге балалар учреждениеларында практика үтә: композиторҙар, рәссамдар, сәнғәт тураһында класс сәғәттәре һәм төрлө саралар үткәрә. Йәй ваҡыттарында пионер лагерҙарында пионервожатыйҙар булып эшләйҙәр. Уҡыусылар агитбригадаһы микрорайондың төрлө мәктәптәрендә, балалар баҡсаларында концерт менән сығыш яһай.

Училищела ҡумыҙ, ҡурай, халыҡ инструменттары, драма түңәрәктәре эшләй. Ғөмүмән, студенттарға юғары профессиональ кимәлдәге белгес булып үҫешеү өсөн бөтә мөмкинлектәр ҙә бар бында.



ҺҮРӘТТӘРҘӘ: II курстың группа старостаһы Н. Кощеева; С. Нәзирова концертмейстер Н. Светохина менән дирижерлыҡ дәресендә; фортепиано уҡытыусыһы Р. Ғ. Даутов һәм IV курс студенткаһы И. Аллаярова.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.



# ӨМӨТӨҢДӨ ӨҘМӘ

«Ғүмер шулай үтерме икән...» тигән баш аҫтында Филараның хатын уҡығас («Йәшлек», 12.04), яҙмайынса булдыра алманым.

Әлбиттә, был ябай ауыл ҡыҙы бик дөрөҫ, бөгөнгө көн мәсьәләһен күтәргән. Ысынлап та, күптәр ошондай хәлдә тороп ҡалған. Ләкин, минеңсә, һис кенә лә 20 йәшҙә кеше өмөтөн өҙөргә тейеш түгелдер. Сөнки ошо гүзәл тормоштоң нескәлектәрен яңы ғына аңлай, күрә башлаған осор. Мендәрҙәргә ҡапланып илау менән генә күңелеңдең буш мөйөштәрен тултырып буламы һуң?! Ә нимә эшләргә? Һәр ваҡыт күңел күтәренкелеге менән йәшәргә тырышырға, һәр көндөң матурлығын тойоп ҡалырға ынтылырға кәрәк.

Ауылдарҙа кәләштәр проблемаһы бөтә ерҙә лә бер үктер. Әгәр ҙә ауылдар йәштәре күрше колхоз, совхоз йәштәре менән осрашып, бергә төрлө кисәләр, уйындар ойоштороп, ҡыҫҡаһы, «ҡунаҡҡа» йөрөшһәләр, был бик мөһим ваҡиға булыр ине. Ә ауыл кешеләренең күтәрелмәгән мәсьәләләре, хәл ителмәгән һорауҙары күп. Бәлки, бындай осрашыуҙар ғаилә төҙөүҙә генә ярҙам булмаҫ, ә хужалыҡ эштәренә лә булышлыҡ итер ине.

**РЕЗЕДА,**
Бөрйән районы.

Тыуған төйәгем — Башҡортостандың Балтас районы, Көнтуғыш ауылы. Шунда үҫтем, уҡыным. Балтас урта мәктәбен тамамлағас, ситтән тороп Өфө уҡытыусылар институтының физика-математика бүлеген бөтөрҙөм. Утыҙ йылдар самаһы тыуған ауылымда уҡытҡас, Нефтекамск ҡалаһына йәшәргә күстем.

Минең күңелем ни өсөндөр сабый саҡтан уҡ йыр, моңға тартылды. Һуғыш йылдарында бик күп яугир ауылдаштарға хаттар яҙа инем. Һалдат ҡатындары һәр хатҡа, бер-ике йыр яҙырға һорай торғайны. Шулай «йыр сығарыусы малай» тигән исем алдым. Урта мәктәптә уҡығанда «Йәш ҡауырыйҙар» исемле әҙәби түңәрәккә етәкселек иттем. Әлләни саҡлы сейле-бешлерәк лә ни саҡлы шиғырҙар ижад ителде. Уҡыта башлағас, район газетаһы биттәрендә даими яҙыштым. Әлеге көндә лә ҡала газетаһының штаттан тыш хәбәрсеһе булып торам.

Ике бүлектән торған «Һикәлтәле һуҡмаҡтар» исемле повесымдың «Фетнә» тигән бүлеге 1988 йылда «Ағиҙел» журналында баҫылғайны. Инде ике бүлеген бергә сығарыу рөхсәте алдым. Ғүмер булып, китаптың сыҡҡанын күргә килә. Унан һуң шиғырҙар, ваҡ хикәйәләр йыйынтығы сығарыу өҫтөндә лә эшләйем. Инде бер йыл лайыҡлы ялдамын. Ижад мәшәҡәттәренә сумып, эшләргә мөмкинлектәрем тыуыуға үтә шатмын.

АВТОР.

Нәфис ҒАРИПОВ

# ӨС СӘБӘП

## (Хикәйә)

«Кейәүегеҙ курсҡа китте. Мамочка, приезжай, срочно!» — тигән телеграмманы алғас та Апсатар ҡарт йылмайып, ҡарсығына ҡараны ла, — тағы теге йырыңды йырлап ебәрәһеңме? Нисек әле? «Әбей-һәбей бала ҡарай, бабай нимә мени, әбейҙәрҙең күрәсәге әле был ғына мени»... шулаймы әле?

— Етер инде, ҡартҡайым. Мин тыуыҙ ейәнемә, ейәнсәрҙәремә уны йырланым инде. Мәйтәм, һин дә, ҡартҡайым, берәй йырлап ебәрәһеңме әллә?

— Ниңә йырламаҫҡа! Рөстәм ейәнем өсөн йырлармын да!

— Вәт, молодец олатайһың да инде үҙең, — тип Сабираһы ҡартын һөйөп алды.

— Барам! Барам тигәнмен икән — барам. Ҡарсыҡ, сумканы әҙерлә. Тик бер шарт менән: өс сәбәп булғансы ғына торам. Мин ҡайтып килһәм, һин минең урынға осоп китерҙән булһын.

— Килештек, — тине ҡарсығы. Иртәнге рейс менән Апсатар осоп та китте.

«Бына, исмаһам транспорт, — тип һоҡланып, — ат менән барһаң, нисә аҙна үтер ине икән?» — тип уйлап та бөтөрә алманы ул, Урал тауын һикереп сыҡҡандай, барып та төштө.

Ҡыҙы эшкә китергә әҙерләнеп кенә тора икән. Атаһы килеүенә һикергеләй-һикергеләй шатлана. Иәһәт килеп стеҙе өсөн рәхмәттәр уҡый. Атаһы ниндәй затлы ауыл күстәнәстәре алып килгән, ҡарасы: бер ҡаҙ, бер өйрәк, бер тауыҡ, тултырмаһы ла ҡалмаған...

Рөстәм ейәне лә бик үҫеп киткән. Өс йәштә генә булһа ла, абау, күҙ теймәһен, әшем әйәһенә оҡшап тора. Уйнағаны ла — гел техника. Самосвал машинаһы, экскаваторы, краны ла бар. Самолеты, вертолеты ла выжлап тора. Тик быны ҡартҡа бер һүҙе оҡшап етмәй һымаҡ. «Дедуска, дедуска», — тип, эргәһендә һырпалана. «Олатай» һүҙе ҡыҙының күңелен кәмһетә икән.

— Папа, һин баланы нимә тип боҙоп бәлтерәпләйһең? Һиң бөгөн бар, иртәгә юҡ. Уға әҙәм араһында үҫергә, йәшәргә кәрәк әле. Латай, латай имеш. Садикҡа барғас, үҙеләп генә көлдөрәсәк бит! Оло ҡалаларҙа бөтә кешеләр ҙә бер генә телдә һөйләшеп йәшәй. Һин баланы культураһыҙлыҡҡа, наҙан ауыл ҡылығына өйрәтмә.

— Минең һеҙҙә дедушка булып түгел, олатай булып торғом килә.

— Ана, ауылыңа ҡайтҡас, башҡа ейән-ейәнсәрҙәреңә, пожалуйста, кәрәк икән, олатай, кәрәк икән, ҡартатай бул. Беҙҙә башҡаса бала боҙоп маташма, — тип ҡыҙы ҡырҡыу ғына киҫәтеү яһаны.

— Ярай, ҡыҙым. Был һүҙҙәрең бер «сәбәп» булһын, тине ҡарт.

Һуңғы көндәрҙә Рөстәм нишләптер техникалары менән бик аҙ мауыға, күберәге олатаһы эргәһендә һырпалана. Мүкәйләтеп ҡуя ла, ат итеп һыбай саба. Эт булып өрөп, айыу, ҡурсағын ҡурҡыта. Карауатҡа баҫтырып, әтәс итеп ҡысҡырта. Әллә нисәмә көйгә бейетеп бөтә. Футбол типтереп, «гол» тип ҡысҡыра. Олатаһы ҡоро иҙән уртаһына ятып, йөнәһе, һыу инә, ейәнен дә һыу индерә. Иҙән уртаһына, кескәй кәрәк менән, ҡом өйәбеҙ, тип һауа өйөп булашалар...

Ейәне йоҡлап киткән арала, дымлы сепрәк менән иҙәндәрҙе йыуып сыға Апсатар. Табаҡ-һауыт йыуа. Ҡыҙы төшкөлөккә ҡайтыуға аш һала, сәй ҡайната. Ғүмер ҙә үҙа тора икән. Әле генә килгәйне кеүек, айҙан ашыу ваҡыт үҙып өлгөргән.

— Атай, рәхмәт инде! Рөстәм һинең менән бик шат йәшәй бит. Ни, кейәүең атайға берәй затлы салбар алып бирерһең, тигәйне. Универмагҡа ла ингеләп сығам, берәү затлыһы осрамай. Булғас-булғас, импортный булһа ине тим, — ти ҡыҙы.

Бәлә аяҡ аҫтында, тиҙәр бит. Ҡыҙым ҡайтып етер саҡ етте тип, ҡабаланып һауыт-һаба йыуа ине, бер тәрилкәне төшөрөп ебәрҙе. Шатлыҡҡа булһын, тип, ватыҡтарын йыя башлағайны, ҡыҙы ҡайтып керҙе.

— Атай, әллә, анау алтын биҙәкле тәрилкәмде ватҡанһың инде. Ойтһыҙ, йүнһеҙ ҡарт, — тиә һалды.

— Ойтым барын бар ҙа, ҡыҙым. Шулай ҙа, ҡартайтҡас, йүнһеҙләндерә икән, — тип, ғәйебен танып маташҡандай итте атаһы.

Үҙе эстән генә әммә: «Был да бер сәбәп булһын», — тип ҡуйҙы.

— Табаҡ-һауыт ватылмай булмаҫ та бит, һағыраҡ булырға кәрәк, атай. Уҙған айҙа ла бынамын тигән сәйнүкте төшөрөп ватҡайның. Үҙең баһаларын самалап ҡара. Затлы салбарыңдың, баһаһы төшөп ҡуймаһын.

Ҡыҙының был һүҙҙәрен атаһы, юрамалғамы, ысынғамы алырға тип, аптырап ҡалды.

Көндәр үҙа тора. Йыл яҙға борола башланы. Ҡара ҡарғалар ҙа ҡайтып етте. Билдәле инде: ҡарғаларҙың бураны, сыйырсыҡтың һалҡын биҙе булмай ҡалмай. Ә шулай ҙа тәҙрәнән ҡояш йылыһы бөркөлә. Тәҙрә эргәһенә баҫып алған олатай кеше, күгелйемләнеп ятҡан Урал тауҙарына һағышлы ҡарап тора. Кеше үҙе ҡартайһа ла, һағышы йәп-йәш килеш ҡала икән. Ун ике ҡатлы ҡала ызбаһында әллә күпме кеше йәшәйҙер. Тик Апсатар уларҙы, улар Апсатарҙы белмәй. Ауылы һағындыра һымаҡ. Унда, исмаһам, һине бөтә кеше белә. Иҫәнләшеп, хәл-әхүәл һорашып торалар. Һәр кешегә ауылда эше лә табылып тора. Бер сөй генә ҡағып бирһәң дә, һиңә рәхмәт әйтәләр. Эйе, ҡарттың тыуған төйәге, ауылы, ғүмер кисергән ҡарсығы — һағыныу сығанағы икән.

Әллә нимәгә бөгөн ейәне йонсота... Әллә ауырып тора. Әсәһе лә йыуата алмай. Рөстәм көйһеҙләнеп, илай ҙа илай. Дедушка йоҡоға талып ятып тора. Шул саҡ ҡыҙы стенаға сиртергә тотондо. Атаһы йоҡо бүлмәһе ишеген ҡыҫып ҡына асып: «Мине саҡырҙыңмы, ҡыҙым?» — тип һораны.

— Юҡ, юҡ, тамам һаңғырауланағанһың икән. Өҫтәге бабайҙар, Рөстәм иламаһын, тип шаҡыйҙар бит. Шуны ла аңламағас... Кит бынан, кәрәгең бер тин, дедушка, — тине.

— Ә, шул һүҙеңде әйтергә саҡырғайныңмы ни, ҡыҙым? Ярай, ярай китермен.

Атаһы, өсөнсө «сәбәп» тә булды, тип эсенән һөйөнөп төн уҙҙырҙы.

Иртән ейәне күҙен асҡас та: «Олатай!» — тип оран һалды. Әммә, был саҡ олатаһы, әкиәттәге батыр кеүек, һауалағы аҡ мамыҡтай болоттар араһына сума-сума, тыуған яҡтарына оса ине.

# АҠСАРЛАҠТАР

## (Нәҫер)

Ни өсөндөр, оҙон ҡыштар буйы, күңелем өшө ҡошҡайҙы һағына. Бер сәбәбе барҙыр тип уйлайым. Ә үҙем шул сәбәпте таба ла, аңлай ҙа алмай интегәм. Ул һауа ҡошо, зәңгәр күктәрҙең эйәһе! Әллә сабый күңелем уның ҡанатлы булыуына, оса алыуына һоҡланып, көнләшеп ҡараныңмы? Аңламайым. Быны һиңә кәрәкһә, ҡыш уртаһында күңелең аҡсарлаҡты һағынып аҙаплайһың инде... Уны күкрәгемә ҡыҫып, аҡ мамығынан һыйпап, иркәләгем килә.

Уҙған көҙ, бик һуңлап, инде тәүге ҡарҙар яуып уҙған мәлдә, яңғыҙ аҡсарлаҡтың ҡала өҫтөнән моңһоу ҡысҡырып үтеүен күрҙем. Шулай һуңлап юлға сығырға берәй сәбәп булғандыр ҡошсоғома. Етмәһә, япа-яңғыҙы ла бит, бахырҡай. Күҙем талғансы ҡарап ҡалһам да, һағышым көсәйҙе генә. Һис аңлар хәлем юҡ. Ҡайҙалыр, ҡайсандыр, әле булһа үҙем аңлап бөтмәгән, оҙаҡлап һағынырҙай юғалтыуым булдымы әллә? Шулай була ҡалһа, нимә икән һуң ул? Нимә һуң ул хистәремде күктәге аҡсарлаҡҡа бәйләй? Бер уйлаһам, шатланамын. Сөнки төштәремдә йыш ҡына ҡулдарымды ҡанат итеп йәйеп, һауа тулҡындарында осоп китәм. Рәхмәт минең күренмәҫ ҡанаттарыма! Бәлки, ул ҡанаттарым атай-олатайҙарымдың миңә рәхмәте, фатихаһылыр. Ҡанаттарым уларҙың рух көстәре булып, мине хәүефтәрҙән һаҡлау өсөн иң кәрәк мәлдәрҙә яралалыр. Әллә инде шул һөйөклө аҡсарлаҡтарым төштәремдә үҙҙәренең ҡанаттарын биреп торалармы икән? Әйҙә, был ер балаһы ла һауаларға күтәрелеү шатлығын тойоп ҡараһын, ти торғандарҙыр, моғайын.

Рәхмәт һеҙгә, ҡәҙерле аҡсарлаҡтарым!

# Таң йондоҙо һымаҡ балҡып...

## (Шәрифә Тимерғәлина тураһында иҫтәлектәр)

Шәрифә Тимерғәлина. Мәктәп комсомол ячейкаһы секретарынан ВЛКСМ Үҙәк Комитеты секретары вазифаһына саҡлы күтәрелгән был кешенең исеме күптәребеҙ өсөн бөгөн яңынан асылды, тип әйтергә мөмкин. Ә 30-сы йылдарҙың баштарында ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитетының беренсе секретары Шәрифә Тимерғәлина тураһында республикала ишетмәгән-белмәгән кеше булмағандыр. Өфөлә яңы ғына асылған юғары уҡыу йорттарында ла, Черниковка ауылы эргәһендә төҙөлә башлаған Өфө моторҙар эшләү заводы майҙансыҡтарында ла, беренсе нефть фонтандары атылған Ишембай яҡтарында ла булырға өлгөрә ине республика комсомолы етәксеһе. Ул үҙенең ябайлығы, алсаҡ күңелле булыуы һәм йор һүҙе менән йәштәр араһында ысын абруй ҡаҙанды. Мәҫәлән, 1932 йылда Харьков педагогия институтын тамамлап, Башҡортостанға эшкә килгән Н. В. Дизенкоға республикала спортты пропагандалау һәм үҫтереүгә тотоноrға, Өфөләге 8 Март фабрикаһында эшләп йөрөгән Роза Кәримоваға редакцияға эшкә күсергә һәм киләсәк тормошон журналистикаға арнарға кәңәш бирҙе. Н. В. Дизенко һәм Р. Ғ. Кәримова һымаҡ тормошҡа путевканы Шәрифә Тимерғәлина ҡулынан алған кешеләр беҙҙең республикала бик күптәр, уларҙы илебеҙҙең башҡа тарафтарында ла осратырға мөмкин.

**Өфөләге Башҡортостан комсомолы тарихы музейында Шәрифә Тимерғәлина тураһында документтар һәм фотолар һаҡлана. Шулар араһында Шәрифәнең үҙ ҡулы менән тултырған анкетаның күсермәһе лә бар. Бындағы яҙыуҙарҙан күренеүенсә, ул 1910 йылдың 31 ғинуарында хәҙерге Силәбе өлкәһенең Ҡоншаҡ районындағы Ҡәнзәфәр ауылында, ярлы башҡорт ғаиләһендә тыуған. 21-се йылғы аслыҡтан атаһы үлеп ҡалғас, ун дүрт йәшлек Шәрифә 1924 йылдың көҙөндә Өфөгә килә һәм бындағы В. И. Ленин исемендәге II баҫҡыс интернат-мәктәпкә урынлаша. Ошонда ул пионер галстугы таға, тиҙҙән комсомол сафына баҫа һәм үҙенең ҡыҫҡа ғына ғүмерен, һуңғы көндәренә саҡлы, комсомол менән айырылғыһыҙ бәйләй. Быны Шәрифәнең тормош баҫҡыстарынан асыҡ күреп була:**

**1925 — интернат-мәктәптәге комсомол ячейкаһы секретары;**

**1929 — өлкә йәш пионерҙар бюроһы председателенең урынбаҫары һәм председателе;**

**1930 — ВЛКСМ Өлкә Комитетының культура һәм пропаганда бүлеге мөдире;**

**1931 — ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитетының икенсе секретары, шул уҡ йылда Шәрифә Өлкә Комитеттың беренсе секретары итеп һайлана.**

**1936 — ВЛКСМ Үҙәк комитеты ағзаһы итеп һайлана һәм бүлек мөдире итеп тәғәйенләнә;**

**1937 — Шәрифә Тимерғәлина — ВЛКСМ Үҙәк Комитеты секретары.**

Ләкин ошондай абруйлы һәм яуаплы поста Тимерғәлинаға оҙаҡ эшләргә яҙманы. 1938 йылдың аҙаҡтарында ул эштән бушатыла һәм тиҙҙән ҡулға алына. Ни өсөн? Имеш, 1934 йылда СССР делегацияһы составында Парижда үткәрелгән һуғышҡа ҡаршы конгреста ҡатнашҡанда сит ил разведкаһы менән бәйләнешкә ингән. Имеш, конгрестан ҡайтышлай, эмиграцияла йәшәүсе башҡорттар менән осрашып, киләсәккә пландар ҡороу өсөн йәшерен рәүештә Төркиәгә һуғылып киткән. Имеш, кулактарҙы яҡлаған. Имеш, Мәскәүгә китер алдынан ҙур мәжлес ойоштороп, йәштәрҙе эсереп, аҙҙырырға тырышҡан. Шуныһы ғәжәп, тулған яҙмаған был ғәйепләүҙәрҙе Мәскәүгә Өфөнән, Шәрифәне яҡшы белгән кешеләр яҙып ятҡан.

Был осорҙа Тимерғәлина ВЛКСМ Үҙәк Комитеты секретары ғына түгел, беренсе саҡырылыш СССР Верховный Советы депутаты ла. Ләкин 37—38 йылдарҙа теге йәки был кешене ҡулға алғанда, депутатлыҡ мандатына иғтибар биреүсе булманы. Шәрифә Тимерғәлина 1939 йылда бер ғәйепһеҙгә һәләк булды.

Шәрифә Тимерғәлина... Уның ҡулға алыныуы тураһындағы хәбәр Өфөгә килеп еткәс, күптәр быға хайран ҡалды. Шәрифә — халыҡ дошманы. Ышанырлыҡ та, күҙ алдына килтерерлек тә түгел ине был ҡот осҡос һүҙҙәргә. Ауылдың иң төпкөлөнән, иң ярлы ҡатламынан сыҡҡан, балалар йортонда тәрбиәләнгән, бөтә ғүмерен пионер, комсомол эшенә арнаған Шәрифәне һәм революция, социализм эшенә, Ленин идеяларына ысын күңелдән бирелгән күп меңдәрсә башҡа кешеләрҙе «халыҡ дошмандары» тип иғлан итеп, уларҙың күбеһен ҡырып бөтөрөү үҙе үк хаслыҡ, дошманлыҡ, ҙур енәйәт, мәкерлек, бәхетле тормош төҙөйбеҙ тип, дәртләнеп, илһамланып йәшәй башлаған халыҡтың бәкәленә һуғыу, уның ҡотон алып, зиһенен бөтөрөп, маңҡортҡа әйләндерергә маташыу ине.

Шәрифә Тимерғәлина республикабыҙҙың ижтимағи тормошонда ҡыҫҡа ғына ваҡытҡа таң йондоҙондай балҡыны ла көтмәгәндә һүнеп ҡалды. Ул бары 29 йәштә һәләк булды. Әгәр репрессия машинаһына эләкмәһә, ул башҡорттар араһынан сыҡҡан иң күренекле шәхестәрҙең береһе булыр ине, тип мин һис тә икеләнмәйенсә әйтә алам. Интернат-мәктәптә бергә уҡыған һабаҡташтары — Башҡортостан халыҡ шағиры Рәшит Нигмәти, оҙаҡ йылдар БАССР Мәғариф министры булып эшләгән Фатима Мостафина һәм башҡа кешеләр һымаҡ, Шәрифә Тимерғәлинаның исемен дә беҙ бөгөн ихлас белер инек. Тик ул да үҙенең замандашы, үҙе кеүек Ленин эшенә, социализм эшенә эскерһеҙ бирелгән икенсе бер башҡорт ҡыҙы — яҙыусы Һәҙиә Дәүләтшина һымаҡ шәхес культы ҡорбаны булды.

**Оҙаҡ йылдарға уның эше лә, исеме лә онотолдо. Тик партияның XX съезы нахаҡҡа һәләк булғандарҙың, шул иҫәптән, Шәрифәнең дә исемен халыҡҡа кире ҡайтарҙы. Шул тарихи съездан һуң утыҙ йылдан ашыу ваҡыт үтте. Ләкин Шәрифә Тимерғәлинаның исеме күптәр өсөн билдәһеҙ аҡ тап булып ҡалып килә. Шуны ла әйтеү ҙә етә: 1960 йылда уҡ ВЛКСМ Өлкә Комитеты Шәрифәнең тыуыуына 50 йыл тулыу уңайынан Өфөлә берәй урамға уның исемен биреү, Өфөнөң Коммунистик урамындағы 17-се йортҡа Тимерғәлинаға арнап иҫтәлекле таҡта ҡуйыу тураһында махсус ҡарар ҡабул иткәйне. Ләкин Өфө ҡала Советы башҡарма комитеты был эшләүсе иптәштәренең иғтибарһыҙлығы арҡаһында был изге теләктәр әле булһа ла ғәмәлгә ашырылмаған. Республикабыҙҙа берәү генә пионер дружинаһы йәки отряды ла Шәрифә Тимерғәлина исемен йөрөтмәүе лә бик ғәжәп һәм аңлашылмай.**

Халҡыбыҙ үҙенең данлы улдарын һәм ҡыҙҙарын яҡшы белергә, уларҙы хәтерләргә, хөрмәтләргә, данларға тейеш. Был — беҙҙең тарих алдындағы изге бурысыбыҙ.

З. ӘМИНЕВ,
БАССР-ҙың атҡаҙанған культура работнигы.

Күгәрсен районы Бесәнсе ауылынан башҡорт халҡының данлы улы Шәйх Хоҙайбирҙены тураһында кем генә белмәй. Башҡортостанда Совет власын урынлаштырыу эшен уның исеме менән бәйләнгән. Әммә өсөн күп алыштар уның исеме менән бәйләнгән. Әммә ошо күренекле революционерҙың тыуған ерендә халҡыбыҙҙың данлы улы, Советтар Союзы Геройы Фәттәх Ғәфүрйән улы Шәмғоловтың тыуып үҫеүен бөтәһе лә белмәйҙәр әле. Түбәндә беҙ батыр хаҡында мәҡәлә тәҡдим итәбеҙ.

# „Батырҙарҙы иҫкә алғанда...“

1974 йылда мин Күгәрсен районының мәғариф бүлегендә инспектор булып эшләнем. Яҙ көнө миңә мәктәп эше менән Ялсы ауылына барырға тура килде. Һүҙҙән һүҙ сығып, ошо ауылдан Советтар Союзы Геройы сыҡҡанлығын белдем. Уның исем-фамилияһы Фәттәх Шәмғолов икән. Дөрөҫөн әйтергә кәрәк, мин быға тиклем ошо бәләкәй генә ауылдан шундай ҙур батырҙың сыҡҡанын ишеткәнем юҡ ине.

Фәттәх Шәмғолов турағында уның ауылдаштары миңә ҙур ғорурлыҡ менән һөйләне. Әсенеп әйткән һүҙҙәр ҙә байтаҡ ине. Ауылда батырға һәйкәл эшләнмәгәйне. Ә бит ул саҡтарҙа бөтә ерҙә лә Советтар Союзы Геройҙарына һәйкәлдәр ҡуйылып бөткәйне тиерлек. Хатта ауыл үҙәгендәге йәмәғәт биналарының береһенә мәрмәр таҡтаташ та ҡуйылмағайны. Башланғыс мәктәп эсендә лә мин батырҙың тормошона арналған ниндәй ҙә булһа стенд йәки мөйөш күрмәнем.

Бында мин бер юлы Фәттәх Шәмғоловтың әсәһен, туғандарын күреп китергә булдым. Хәлимә (батырҙың әсәһе) инәйҙәргә барып керҙем. Ул үҙенең кесе улы һәм килене менән бергә йәшәй ине.

Иҫәнләшеп, үҙемде таныштырғас, өйҙәгеләргә килеүемдең маҡсатын аңлаттым. Хәлимә инәй тигәнем өҫтөнә ябай ғына ситса күлдәк кейгән, күлдәк тышынан тарамыштары, ҡаҡ һөйәктәре беленеп торған 102 йәшлек ҡарсыҡ ине. Ҡарсыҡтың бала тештәре лә сыҡҡан икән. Әбейҙең бабайы күптән үлгән. Әйткәндәй, ул беренсе бөтә донъя һуғышында ҡатнашҡан.

Хәлимә инәй ҡарт булыуына ҡарамаҫтан, уның хәтере ярайһы ғына дөрөҫ ине.

— Уйнап ҡына йөрөгән бала булып күҙ алдымда ҡалған,— тине Хәлимә инәй, ауыр көрһөнөп. — Әрмегә киткәндә, малай ғына ине инде. Бәләкәй сағында йәй көнө Иҙелдә һыу инеп ҡайтала: «Әсәй, Иҙелдең иң киң урынынан аша йөҙөп сыҡтым»,— ти торғайны. Аҡыллы, ярҙамсыл ине, балам. Ҡыҙҙар кеүек һабыр ине үҙе, әммә тәүәккәл булды. Таш яуып торһа-торһон, эшләйем тигән эшен барыбер эшләр ине. Эште яратты. Тырышып уҡыны. Әрмегәсә малай ғына көйөнә Ҡалай ауылында уҡытыусы булып эшләне. Балаларым араһында иң зиһенлеһе шул булды. Әрәм иттеләр улымды һуғышта.

Әбей, йәшкә мансылған күҙҙәрен яулыҡ остары менән һөртөп ала ла тоноҡ ҡына тауыш менән тағы ла һөйләй башлай. Ә беҙ, өйҙәгеләр, уны тын да алмай тыңлайбыҙ.

— Һуғышҡа киткәндә сабый ғына ине. Ә ике йылдан һуң: «Әсәй, минең дә сәстәремә һинеке кеүек сал йүгерҙе. Бигерәген Заһретдин ағайымдың үлеменә ҡайғырам»,— тип яҙҙы. Йәш кенә көйө оло ҡайғыларҙы башынан үткәреп, ниҙәр генә кисермәгән тиһең ул бала ут эсендә.

Хәлимә инәйҙең Заһретдин исемле улы ла Ленинградты һаҡлағанда батырҙар үлеме менән һәләк булған. Уныһы Фәттәхтән бер нисә йәшкә өлкәнерәк улы.

— Бармаҡтың ҡайһыһын тешләһәң дә ауырта,— тип һүҙен дауам итте ҡарсыҡ,— улдарымдың икеһе лә йәл. Шулар өсөн ғүмеремде ут йотоп үткәрҙем. Йөрәгемдә һәр ваҡыт нимәлер һыҙлап тик тора. Улдарыма ғүмер бирмәне хоҙай. Шуның өсөн үҙеңә бирәм, тигәндер инде. Пеҙ ҙә ике йәшкә етеп ултырам хәҙер. Миңә ул тиклем ғүмер нимәгә? Малайҙарыма бирһен ине ул уны...

Мин һүҙҙе Фәттәх яғына бороп ебәрергә тырышам. Ни тиһәң дә, герой турағында күберәк белгем килә.

— Һеҙҙе Фәттәх ныҡыраҡ ҡыҙыҡһындыралыр, — тине ҡарсыҡ ипле генә тауыш менән. — Малайымдың үҙе ҡайтмаһа ла, ҙур даны ҡайтты. Әллә етәкселәргә улымдың даны оҡшап бөтмәне, ниңәлер Фәттәхте хәтерләргә тырышып ятмайҙар. Хатта военкомат та беҙҙе иҫкә алғаны юҡ. Еңеү көнө менән ҡотлап, геройҙың әсәһе итеп миңә бер открытка ла ебәрмәйҙәр.

Улым, әрмегә киткәндә өйләнмәгәйне. Әрменән тура һуғышҡа ебәрҙеләр. Һуғышта ла ут эсенән башы сыҡманы. Өйләнеү — уның башына ла килгән нәмә түгел. Әрмегә китер алдынан: «Иҫән-һау хеҙмәтемде тултырып ҡайтһам, ҙур уҡыуға кереп уҡыйһым бар әле. Шунан һуң ғына өйләнһәм өйләнермен»,— тигәйне. Һуғыш ҡамасауланы. Бәй, һуғыш бөтөп бер йыл үтә. Бисә-сәсә яғынан да шуға тиклем: «Мин Фәттәхтең ҡатыны»,— тип килеп үҙҙәрен таныштырыусылар булманы. 1946 йылда улыма герой исеме биреп хөкүмәттең Указы ғына сыҡҡайны — бының ҡатыны булырға теләүселәр барлыҡҡа килде. Беҙҙең яҡ кешеләре түгел. Украина, Рәсәй мәрйәләре ине. Шуларҙың береһе эште судҡа биреп, ЗАГС-һыҙ-ниһеҙ улымдың ҡатыны булды ла китте. Хәҙер улымдың герой аҡсаһын ашап ята. Ә шул аҡсанан миңә бер тин дә бирмәйҙәр. Батырҙы ҡарап үҫтергән, ысын кеше итеп тәрбиәләгән әсәй хөкүмәткә кәрәкмәй булып сыға инде, күрәһең. 20 һумлыҡ колхоз пенсияһы ғына алам. Ярай әле кесе улым менән киленем һәйбәт, шулар ҡарай. Тик уларға ла ауыр. Колхозда йүнләп аҡса юҡ.

Өйҙәгеләр миңә Фәттәх Шәмғоловтың фронтта төшкән фотоларын (дөрөҫ, улар күп түгел) күрһәтте. Батырҙың үҙ әсәһенә өсмөйөшлө хаттар эсенә һалып ебәргән, ваҡыт үтеү менән һарғайған ус ояһындай ғына дивизия, армия, фронт газеталарын уҡып, танышып сыҡтым. Ул газеталарҙың ҡайһы берҙәренең сит-ситтәре, урталары ҡарайып көйгәйне. Күрәһең, был газеталар Фәттәх менән бергә күп тапҡырҙар ут эсендә булғандыр. Газеталар көйгән, ә уларҙың эйәһе нисек иҫән ҡала алды икән?! Гел генә шулай ут эсенән тере сыҡһа икән батырҙар! Юҡ шул. Һуғыштың хөкөмө аяуһыҙ. Ҡаты һуғыштарҙың береһендә, арыҫландар һымаҡ һуғышып, Фәттәх һәләк була.

* * *

...1940 йыл. Фәттәх Шәмғоловты армия сафына алалар. Уға үҙенең яратҡан китаптары, үҙе уҡытҡан балалар менән дә айырылышыуы ауыр була. Ул Ҡалай мәктәбендә уҡытыусы булып эшләй. Уны Свердлов ҡалаһына уҡыу подразделениеһына ебәрәләр. Егет сапер-пехота училищеһын отличноға тамамлай. Һәм быҙна лейтенант Шәмғоловты курсант иптәштәре менән бергә Брянск фронтына һуғышҡа ебәрәләр.

Фәттәх Ғәфүрйән улы һуғыштың тәүге көндәренән үк командованиеның хәрби заданиеһын өлгәлө үтәй һәм батырлыҡ күрһәтә. Ул беренсе тапҡыр һуғышта взвод менән етәкселек иткәндә ҡатнаша. Уға хәрби операция үткәреүгә бойороҡ бирелә. Дошмандың терәк пункты көслө нығытылған. Үтеү юлдары ҡурғаш һәм ҡорос ямғыры менән бүленгән. Шәмғоловтың һуғышсылары штурмға йүнәлә. Бына дошманға яҡынлашалар. Гитлерсылар үҙҙәрендә булған бөтә төр ҡоралдарҙан ут аса. Беҙҙең һуғышсылар ергә һыйынып ята. Фәттәх Шәмғолов килеп тыуған хәлде бик тиҙ баһалай. Бер урында ятыу үлемгә тиң. Сигенеү турағында һүҙ ҙә булырға мөмкин түгел. Берҙән-бер юл: һуғышсыларҙы шәхси өлгө менән дошманды штурмлауға алып барырға.

— Взвод, Тыуған ил өсөн алға!

Уның башҡорт акценты менән әйтелгән көслө тауышы набат һымаҡ яңғырай. Һалдаттар Шәмғоловтың нисек итеп һикереп тороп атакаға ынтылыуын күрә. Һәм шул саҡта совет һуғышсыларының ябырылып килеүе немецтарҙың ҡаршылығын емерә, терәк пункты яулап алына. Гитлерсылар мөһим плацдармды юғалтыу менән килешә алмай. Улар, был участкала өҫтәмә көс алып, Шәмғолов етәкселек иткән взводты юҡ итергә тырыша, бер көндә 6 тапҡыр контратакаға күтәреләләр. Немецтар яғында көс күберәк булып сыға. Был алышта күрһәткән батырлығы өсөн Фәттәх Шәмғолов хәрби Ҡыҙыл Байраҡ ордены менән награҙлана.

Ошо алыштан һуң уға рота менән етәкселек итеүҙе ышанып тапшыралар. Фәттәх Ғәфүрйән улы, командир буларaҡ, гитлерсылар менән көрәштә яңы ысулдар, тактик алымдар эҙләй, уларҙы төндә һуғышырға мәжбүр итә, дошман көтмәгән урындан килеп сыға. Дошманды һалдаттарҙың күләме менән түгел, ә аҡыл һәм батырлыҡ менән туҡмай. Дәһшәтле һуғыштарҙа уның командирлыҡ таланты үҫә һәм нығый. Иәй уның рота һалдаттары дошмандың күп һанлы йәнле көсөн һәм техникаһын юҡ итә, йөҙәрләгән немец һалдаттарын әсирлеккә алалар. 1943 йылдың ғинуарында Фәттәх Шәмғолов Тыуған илебеҙҙең икенсе наградаһы — Ҡыҙыл Йондоҙ орденына лайыҡ була.

* * *

Фәттәх ағаһы Заһретдиндың үлеүе турағында хәбәр ала. Был минуттарҙа ҡаты ҡайғырған Шәмғоловты күргән кеше уның ғәфү итмәйәсәген, барыбер дошмандан өсләтә үс аласағын аңлай ине.

...Тағы ла һуғыш. Шәмғолов тәүге алышта пулеметтан 53 немецты юҡ итә, ә уның подразделениеһы бер-бер артлы рус ауылдарын азат итә. Был ҡаһарманлыҡ өсөн уға өсөнсө награда — икенсе хәрби Ҡыҙыл Байраҡ ордены тапшырыла. Көслө алыштарҙың береһендә Фәттәх ауыр яралана. Әммә ул, яраланыуға ҡарамаҫтан, ауыл өҫтөндә еңеү байрағы елберҙәгәнгә тиклем подразделение менән етәкселек итеүен дауам итә. Шул саҡта ғына Фәттәх аңын юғалтып, ергә ауа. Ошо ауыр йылдар эсендә Шәмғолов биш тапҡыр яралана һәм бер тапҡыр ҡаты контузия ала. Дәһшәтле һуғыштарҙа ауыр йәрәхәттәрҙән ҡаҡшаған һаулығын төҙәтеү өсөн тылда ҡалырға мөмкинселек булһа ла, ул хәрәкәт итеүсе армияға, иң алғы һыҙыҡҡа ебәреүҙәрен һорай. Шәмғолов 1943 йылдың 30 ғинуарында Орел өлкәһенең Должанск районы Дубровка ауылын азат иткәндә, беҙҙең батальондың алғы линияһы немец ғәскәрҙәре менән алышҡан ваҡытта, үҙенең ротаһы менән фланғынан һөжүм итеүсе немец һалдаттарына пулеметтан ут аса. Немецтар ергә ауа. Беҙҙең ғәскәрҙәргә алға хәрәкәт итеү өсөн мөмкинлек тыуа. Ныҡышмалы көрәш һөҙөмтәһендә уның ротаһы 70 немец һалдатын һәләк итеп, ә 22-һен әсирлеккә ала.

* * *

Ҡаһарман, инициативалы офицер, хәҙерге заман һуғышын яҡшы аңлаусы булараҡ, Фәттәхте батальон командиры урынбаҫары итеп тәғәйенләйҙәр. Фәттәх Шәмғолов комбат урынбаҫары булараҡ, Курск өлкәһе Троснянск районының Тросны ауылын азат итеү өсөн барған һуғыштарҙа ҡатнашып, батальондың һөжүм итеүсе подразделениеларының хәрби тәртибендә даими рәүештә үҙе булды, немец оборонаһы линияһын өҙгәндә улар менән етәкселек итте. Унда ниндәй ҙә булһа подразделениеға ашығыс ярҙам итергә кәрәк булғанда, һуғышсыларҙы һәм командирҙарҙы үҙенең батырлығы менән алға әйҙәне, ярҙам күрһәтеү өсөн ашығыс саралар күрҙе. Оҫта етәкселек итеү һөҙөмтәһендә батальон, немец оборонаһының көслө нығытылған участкаһын өҙөп, 1943 йылдың июнендә Тросны ауылына килеп инде. Әммә немецтар резервтарынан өҫтәлмә көс алып, психик контратакаға күтәрелә. Уларҙың береһендә батальон командиры һәләк була. Роталар өҫтөнә үлем ҡурҡыныс янай. Шәмғолов ашығыс рәүештә батальон менән командалыҡ итеүҙе үҙ өҫтөнә ала. Ул подразделениеның көстәрен ойоштороп, һуғышсыларҙы штыклы атакаға алып китә. Бер нисә минуттан һуң көслө ҡул алышы башлана. Һалдаттар үҙ командиры үрнәгендә штыктар, бысаҡтар һәм прикладтар менән оҫта хәрәкәт итә. Роталар бер сәғәт эсендә, үҙенең артынан немец һалдаттарының мәйеттәрен ҡалдырып, алға китә. Шәмғолов батальоны менән үҙенең участкаһын һаҡлап алып ҡалыу ғына түгел, ә немец ғәскәрҙәрен көнбайышҡа алып ташланы.

Ул 1943 йылдың 26 июлендә үҙенең яугирҙәрен Чернодье ауылын азат итеү өсөн алып бара. Батальон Тросны һәм Чернодье ауылдарын азат иткәндә 400 немец һалдатын һәм офицерын юҡ итә. Фәттәх Ғәфүрйәновичтың күкрәгендә, билдәле булыуынса, ғәскәрҙәр менән оҫта идара итә белгән командирҙар ғына награҙланған дүртенсе орден — Александр Невский ордены балҡый.

* * *

Немецтар Подольщина ерендә урынлашҡан «Эрнст Тельман» совхозы районында оборонаға бик ентекле һәм оҙаҡ әҙерләнде. Командование һуғыштарҙа һыналған Шәмғолов батальонына был участкала һуғыш алып барырға бойороҡ бирә һәм немецтар тарафынан көслө нығытылған урындарҙы азат итергә тигән бурыс ҡуя. Гитлерсылар Фәттәхтең подразделениеһын көслө ут менән ҡаршы ала. батальонға ҡаршы танкылар һәм үҙйөрөшлө установкалар ташлай. Беҙҙең ғәскәрҙәрҙең алдынғы позицияларын немец самолеттары туҡтауһыҙ бомбаға тота. Шәмғолов дошман танкыларына ҡаршы беренсе булып һуғыша, танкыға ҡаршы ата торған ҡоралдар, гранаталар һәм яғыулыҡ һалынған шешәләр менән танкыларҙы юҡ итә. Немец оборонаһының алғы һыҙығын өҙөү буйынса 1944 йылдың 11 мартында барған был һуғышта майор Шәмғолов командалыҡ иткән батальон 12 танкыны, 2 станоклы һәм 4 ҡул пулеметын, 105 миллиметрлы орудиены юҡ итте һәм дошман траншеяларына күскән ҡул һуғышында 20-нән артыҡ һалдат һәм офицерҙы ҡырып ташланы. Шәмғолов батальоны бер туҡтауһыҙ һуғышып, көнбайышҡа юл тотто.

* * *

Башҡорт халҡының батыр улы турағында дан бөтә фронтҡа тарала. Ул фронттарҙа күрһәткән батырлыҡтары һәм Польша ауылдарын, ҡалаларын азат итеү буйынса хәрби операцияларҙы таң ҡалырлыҡ оҫта үткәргәне өсөн бишенсе хөкүмәт наградаһы — III дәрәжә Кутузов ордены менән бүләкләнә.

Йәмле Ағиҙел үҙәндәре, мөһабәт Көнгәк тау буйҙары, тыуып үҫкән Ялсы ауылы, Фәттәх өсөн иң ҡәҙерле булған әсәһе Хәлимә инәй үҙенең батыр улын көтөп ала алманы. Фәттәх Ғәфүрйән улы Бөйөк Еңеүгә тиклем өс аҙна ҡалғас, 1945 йылдың 18 апрелендә немец илбаҫарҙарына ҡаршы дәһшәтле алышта батырҙарса һәләк була. Ул Польшала Пшено ҡалаһында ерләнгән.

СССР Верховный Советының 1946 йылдың 15 мартындағы Указы менән Фәттәх Ғәфүрйән улы Шәмғоловҡа үлгәндән һуң Советтар Союзы Геройы исеме бирелә. Ул һәләк булғанда уға 24 йәш тә тулмағайны әле. Әммә ошо ҡыҫҡа ғына ғүмер эсендә лә ул эшләп өлгөргән батырлыҡтарҙы бер ниндәй үлсәү менән дә баһалап бөтөрөрлөк түгел.

М. НУРИЕВ,
Түбәнге Төкән урта мәктәбе уҡытыусыһы.
Ҡырмыҫҡалы районы.

ЕҢЕҮ 45



«Йәшлек» газетаһын мин көтөп алып, ҙур кинәнес менән уҡыйым. «Замандаш»та, «Зауыҡ»та донъя күргән рецензиялар, шиғырҙар шатландыра. Йәш кешене мин иң талапсан һәм мәрхәмәтле уҡыусы тип һанайым. Баҙнат итеп, бөгөн һеҙҙең хөкөмгә бер шәлкем шиғырҙар тәҡдим итәм.

Шиғриәт һөйөүселәрҙе 27 апрелдә (19 сәғәт 30 минутта) Өфөнөң Нефтселәр культура һарайының ҙур залында уҙғарылған «Уйлы сағым» исемле ижад кисәмә саҡырам.

АВТОР.

Тамара ҒӘНИЕВА

## ҠЫПСАҠТАР

Таң ҡалышҡан Мәскәү
баярҙары:
Хаҡ яҙмыштың үҙе
никах уҡый,
Ҡыпсаҡтарҙың ғорур
Кончылыуын
Йәрәшә бит Юрий
Долгорукий.

Бабсаҡ-бейҙең ҡыйғыр
лугирҙары
Уҡ сөйгәндә ҡояш
үҙе бата.
Ҡатын-ҡыҙға бында
айырым баһа —
Яу асырға булһаң —
Ҡыҙ һоратма.

Көтөү-көтөү йылҡы
өйөрҙәре
Ҡыҙ артынан бирнә —
ҡоҙаларға.
Баш бирмәҫ тә ирек
тәмен белгән
Былай-алай ғына
уҙамаңға.

Һулҡылдап та ҡуя
тоҡом ҡаным,
Үкенестәр үртәй
күп саҡтарҙы.
Ниндәй хәлдәр
ваз кистерҙе икән
Ғорурлыҡтан теге
ҡыпсаҡтарҙы.

* * *

Ыстамбулдар иҫкә һирәк
төшә,
Тарта мәгәр Ҡазан
тарафтары.
Ул яҡтарҙа яҡын ҡәрҙәш
күреп,
Һағыналар микән
башҡорттарҙы?

Төңөлә лә күңел
өмөтләнә,
Ҡай дыуамал ҡора
беҙгә мәкер?
Ҡан араланғ тәғәм
бүлеш тә һин,
Ташлап китһен шунан
айыҡ хәтер.

Тәржемәһеҙ лөғәт,
оҡшаш ғәҙәт,
Уртаҡ шатлыҡ менән
уртаҡ зарҙар.
Араларҙа бары
саҡырым юлдар,
Нух заманы яуған
ҡыҙыл ҡарҙар.

Айырылып та,
ҡауышып та булмай,
Ҡөҙрәтлеме гонаһ
шомлоҡтары.
Ғибрәтле бер драма-
трагедия
Башҡорт менән татар
яҙмыштары.

* * *

Атайҙың мин холҡон
хуп күрмәйем,
Әллә ҡалай йәшәй иҫкесә.
Күҙ ҙә һалмай минең
китаптарға,
Уҡығаны ғәрәп-төркисә.

Олатаһын атай
өнәп бөтмәй,
Килмешәктәр менән
буталған.
Йомартланып йөрөп
ер күрһәткән
Наҡаҫбашы яғы утарҙан.
Баш ҡоҙалар булып
туй уҙҙырған,
Баш бирмәүе имеш
батшаға.
Биләмәләр бүлгән,
ҡыҙ оҙатҡан
Бирнә тейәп ерән
ҡашҡаға.

Һалдырығыҙ һәйкәл
Ҡазандарҙа
Шул дыуамал ҡартҡа —
Ғәнигә.
Суҡынмышлы Грозный
ҡулдарынан
Нисә татар,
нисә типтәрҙе ул
Алып ҡалған бирмәй
йәбергә.

## ҠАСАҠТАР

Эй, сабыйҙар,
эсем өҙөлә лә,
Миша, Армен, Артур,
Нәргизә.
Бармы һеҙгә берәр
һыйыныр урын
Совет иле тигән ҙур ерҙә?

Йорт-ҡураһы үрттә
ҡасаҡтарҙың,
Йәһәннәмдәр кеүек
тәҡдирҙәр.
Нисә етем, нисә тол
ҡалғанды
Ҡай төбәккә юлдар
илтерҙәр.

Бүлешегеҙ, тиеҡ алма
һондом,
Дүртегеҙгә етте
бер алмам.
Дүрт телдәге һеҙҙең
рәхмәттәрҙән
Йәшкәҙәй бит минең күҙ
алмам.
Еңелерәк мәллә
хаким итеү,
Тарҡалғанда рухи
бөтөнлөк.
Йөрәк бирһен һеҙгә
өлкәндәрҙе,
Хөрт йәндәрҙе ғәфү
итерлек.

• Спорт

## БАШҠОРТОСТАН БӘҺЛЕҮӘНДӘРЕ

Башҡортостандың көслө ауыр атлеттары һоҡланғыс бүләк алды: БАССР Дәүләт спорт комитетының юғары спорт оҫталығы мәктәбе бинаһы янына төҙәтмә—штангысылар өсөн махсуслаштырылған зал төҙөлдө.

— Был Россия Федерацияһында ғына түгел, бәлки СССР-ҙа штангысылар өсөн иң яҡшы комплекстарҙың береһелер, — тип һөйләй республиканың дәүләт спорт комитеты председателе урынбаҫары Шамил Исмәғилевич Кашаев. — Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ, залда туғыҙ помост, махсус тренажерҙар, бөтә стенаға көҙгө ҡуйылған, уңайлы сисенеү-кейенеү, йыуыныу бүлмәләре. Ауыр атлетика залынан туптура ҙур спорт залына сығып була. Ярыштар ваҡытында унда помост ҡуйыла. Спортсылар ҡарамағында хәҙерге заман инвентаре, зал янында мини-ҡунаҡхана урынлашҡан, уҡыу-күнекмә сборҙары ваҡытында унда республика йыйылма командаһы ағзалары урынлаша. Мәҫәлән, юниорҙар араһында ауыр атлетика буйынса РСФСР беренселегенә уҙғарылған саҡта Өфөлә Башҡортостандың төрлө ҡалаларынан атлеттар йыйылды.

Бына автотранспорт техникумы уҡыусыһы Рафаэль Ханов. Уға 16 йәш. Әммә Рафаэль (әйткәндәй, ул атаһы, халыҡ-ара класлы спорт мастеры, Рәфил Лотфулла улы Хановта күнекмә үтә) СССР-ҙың спорт мастеры, РСФСР беренселеге призеры исемен яулап өлгөргән дә инде. Күмертауҙың штангысылары менән тәжрибәле кәңәшсе-тәрбиәсе Михаил Николаевич Маркин шөғөлләнә. Уның тәрбиәләнеүселәре араһында — спорт мастеры Венер Бурангулов, йәш штангысылар Николай Прокопенко, Олег Леднев, Виталий Гоголев.

Өфөнөң «Химпром» физкультура коллективынан Р. Сәлихов, «Салауат Юлаев» спорт клубынан А. Максимов, Белореттан В. Миронов һәм башҡалар үҙ шөғөлөнә ныҡ бирелгән.

Республиканың йыйылма командаһын өфөлө, Башҡорт АССР-ы буйынса СССР Дәүләт спорт комитетының дәүләт тренеры, СССР-ҙың спорт мастеры, илдең иң көслө штангысыларының береһе П. С. Горулев етәкләй.

И. МУШКИН.

## Иғландар

### ӨФӨ МОТОРҘАР ЭШЛӘҮ ПРОИЗВОДСТВО БЕРЕКМӘҺЕНЕҢ 52-СЕ УРТА ПРОФЕССИОНАЛЬ-ТЕХНИК УЧИЛИЩЕҺЫ

8—10 класс базаһында автоматик һәм ярым автоматик линиялар станоктары һәм ҡоролмалары операторы, программа менән идара ителә торған станоктар операторы, электр һәм газосварщиктар, слесарь-инструментсы, автоматсы, зуборезчик, юныусы, токарь-шымартыусы, токарь-револьверсы, токарь, фрезлаусы, шымартыусы һөнәрҙәренә егеттәр һәм ҡыҙҙар ҡабул итә.

Уҡыу ваҡыты ун ай, айлыҡ стипендия—87 һум. Станоктар ремонтлау слесары һәм автоматик линия көйләү слесары, токарь-карусельсы, промышленность электр ҡорамалдарын монтажлау һәм эксплуатациялау буйынса монтерҙар һөнәренә бары тик егеттәр ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты ун ай, айлыҡ стипендия—77 һум. Станок һәм слесарь эштәре контролеры һөнәренә бары тик ҡыҙҙар ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты 10 ай, айлыҡ стипендия 77 һум. Тегеү йыһаздары ҡорамалдары операторы, тегенсе һөнәренә бары тик ҡыҙҙар ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты ун ай, айлыҡ стипендия 85 һум 50 тин. Ашнаҡсы һөнәренә бары тик ҡыҙҙар ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты 8,5 ай, айлыҡ стипендия 55 һум. Программа менән идара ителә торған станоктар һәм манипулятор көйләүсе, программа менән идара ителә торған станок операторы һөнәренә егеттәр һәм ҡыҙҙар ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты 1,5 йыл. Айлыҡ стипендия—87 һум.

Училищеға 30 йәшкә тиклемге егеттәр һәм ҡыҙҙар, шулай уҡ Совет Армияһы сафтарынан запасҡа ҡайтҡан кешеләр ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты хеҙмәт стажына индерелә.

Практика осоронда дөйөм эш хаҡының 50 проценты өҫтәмә түләнә.

Училищены бик яҡшы тамамлаусылар производствонан айырылмайынса уҡыу өсөн үҙ һөнәре буйынса юғары уҡыу йорттарына конкурсһыҙ инеү һәм көндөҙгө уҡыу йорттарына мотлаҡ эш стажы булмағанда ла инеү хоҡуғы менән файҙалана.

Ғаризалар училище директоры исеменә яҙыла. Түбәндәге документтар булырға тейеш.

1. Урта мәктәпте тамамлау тураһында документ.
2. Медицина таныҡтамаһы (285-се форма).
3. 6 фотоһүрәт (күләме 3x4 сантиметр).
4. Предприятие, учреждение һәм ойошма юллауы (уҡытыуға ебәрелгән кешеләр өсөн).

Училищеға инеүселәр килеү менән паспорт, приписка таныҡтамаһын (призыв йәшендәге кешеләр) йәки хәрби билет (запастағы хәрби бурыслылар) күрһәтәләр.

Мохтаждарға уҡыу осорона моторҙар эшләү производство берекмәһе дөйөм ятаҡ бирә.

Училище адресы: 450040, Өфө ҡалаһы, Маяковский урамы, 3, телефон: 42-09-58. 8, 9, 17-се трамвайҙар менән «Маяковский», 12, 20, 25, 29, 6, 3-сө автобустар һәм 2, 4, 5, 8, 9-сы троллейбустар менән «Балалар китапханаһы» туҡталышына, электричка менән «Парковый» туҡталышына тиклем барырға.

Ҡабул итеү комиссияһы көн һайын, йәкшәмбенән тыш, 8-ҙән алып 20 сәғәткә тиклем эшләй. Уҡыуҙар 1990 йылдың 1 сентябренән башлана.

### ПУШКИНО ҠАЛАҺЫНЫҢ «СЕРП И МОЛОТ» ЕП ИЛӘҮ-ТУҠЫУ ФАБРИКАҺЫ ЭРГӘҺЕНДӘГЕ ПРОФЕССИОНАЛЬ-ТЕХНИК УЧИЛИЩЕҺЫНЫҢ ФИЛИАЛЫ

8—10 класс белеме булған, 25 йәштән уҙмаған йәш ҡыҙҙарҙы туҡыусы, тегенсе, еп иләүсе һөнәрҙәренә өйрәнеү өсөн уҡырға саҡыра.

Уҡыу ваҡыты бер йыл. Училищеға ҡабул итеү имтиханһыҙ. Дәрестәр 1 сентябрҙә башлана. Эшсе йәштәр мәктәбе бар.

Уҡыусылар бөтә уңайлыҡтары булған дөйөм ятаҡ, түләүһеҙ туҡланыу, махсус кейем менән тәьмин ителә. Хеҙмәткә айырым түләүгә күскәнгә тиклем айына 70 һум түләнә. Производство практикаһы ваҡытында эшләп сығарған продукция өсөн эш хаҡы ала.

Разряд күтәрелә барған һайын эш хаҡы айына 300 һумға тиклем арта.

Документтарға өҫтәп 6 фото һалына.

Адрес: **141200, Мәскәү өлкәһе, Пушкино ҡалаһы, Мәскәү проспекты, 55-се йорт.**



ЭХ, ӨҘӘ БАҪЫП БЕЙЕҮҘӘРЕ...

Ю. КӘРИМОВ фотоэтюды.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС:
450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04359 Заказ № 658.